# BOQONNAA ANNABA'I

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
kaafamuufi mindaan akka jiru ragaan mirkanees-suudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Mushrikoonni kun erga Rabbiin Ergamaa Isaa itti ergee maal irraa wal gaggaafatu?
(2) Oduu guddaa irraa gariin isaanii garii gaafatu. Inni Qur'aana Ergamaa isaanii irratti buufame kan haasawa kaafamuudhaa of keessaa qabu kana.
(3) Qur'aana waan isaan ibsan keessaatti wal dhaban kana; sihrii yookiin wallee yookiin raag-dummaa yookiin og-barruu warra durii tahuu isaa keessatti.
(4) Dubbiin akka isaan jedhanii miti. Warri Qur'aa-na kijibsiisan kun booddee kijibsiisuu isaanii fok-kattuu kana booda beekan.
(5) Ergasii wanti sun isaaniif gad jabaatuuf jira.
(6) dachii isaaniif qopheeffamtuu ishee irra jiraatu-uf toltuu hin goonee?
(7) Ishee gubbatti gaarren akka gadhawiitti so-choo'uu irraa dhorgan gooneerra.
(8) Yaa namootaa! Bifa adda addaa: dhiiraafi dubartii goonee isin uumne.
(9) Hirriiba keessan akka hara galfataniif sochii ir-raa cituu gooneerra.
(10) Halkan dukkana isaatiin akka uffata qaama keessan ittiin dhoksitanii taasifneerra.
(11) Guyyaa immoo hojiifi rizqii barbaaduu isiniif gooneerra.
(12) Samii torban jaarmaya jabaa sirritti tolfamte isin gubbatti jaarreerra.
(13) Aduu ifaan ishee cimaafi sirritti ifu taasifne.
(14) Duumessa roobsuun ishee dhiyaate irraa bishaan bu'insa heddummaatu buufneerra.
(15) Gosoota midhaaniifi biqilootaa akka isaan baafnuuf.
(16) Oyruu dameen mukkeen ishee wal seenuun hedduummaatu irraa walitti maramtuu taate akka rooba saniin magarsinuuf. Rabbiin hogga godhii adda addaa kan dandeettii isaa irratti qajeelchitu dubbate, kaafamuufi Qiyaamaa dubbachuu duukaa fide. Sababni isas inni godhii kana uumuu irratti dandayaa tahe warra du'e kaasuufi qoratuu irrattis dandayaa akka tahe ibsuuf akkana jedhe:
(17) Guyyaan uumama jidduu murteessuudhaa baallama yeroon daangeffame kan hin hafneedha.
(18) Guyyaa maleykichi afuufuu lammaffaa xurunbaa/garrii keessa afuufuudha. Yaa namootaa! Sana booda garee, gareen dhuftu.
(19) Samiinis babbanamtee uraa akka balbalaatti babbanamte fakkaattu qabaatti.
(20) Garris hanga daakuu faca'utti jijjiiramutti kan deemu tahuun akka siribii taati.
(21) Dhugumatti jahannam qophooftuu, eegduu taateera.
(22) Miidhaa raawwattootaaf bakka deebii gara isaatti deebi'an tahaaf.
(23) Ishee keessa yeroo dhuma hin qabne taa'oodha. (24) Ishee keessatti qilleensa qabbanaawaa hoo'a jahannam isaan irraa qabbaneessu hin argatan. Dhugaatii ittiin bashannanamus hin argatan. (25) Bishaan hoo'a jabaatuufi malaa warra ibiddaa irraa yaa'u malee hin argatan. (26) Galata kufriifi jallina irra turaniin wal fakkaatu. (27) Isaanis Addunyaa keessatti kaafamutti waan hin amanneef Rabbiin Aakhiratti isaan qoratuu hin sodaanne turan. Odoo kaafamuu sodaatanii Rabbitti amananii hojii gaarii hojjatan ture. (28) Keeyyattoota keenya kan ergamaa keenya irratti buufamte sobsiisuu dhugaa sob-siisaniiru. (29) Hojii isaanii hunda walitti qabnee lakkoofneerra. Galmee hojii isaanii keessatti barreeffamaadha. (30) Yaa daangaa dabartoota! Adabbii itti fufaa tahe kana dhandhamaa. Kanaafuu adabbii keessan irratti adabbii malee isiniif hin daballu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
● Rabbiin uumaa sirrtti uumuun deebisuu irratti danda'uuf maIlttoodha. ● Daangaa darbuun sababa ibidda galuuti.
● Kaafiroota adabbiin dachaa itti godhama.

سُورَةُ النَّبَإِ — آياتها ٤٠ — ترتيبها ٧٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١ عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلْعَظِيمِ ٢ ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ٣ (الجزء ٣٠ الحزب ٥٩)
كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ٤ ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ٥ أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ مِهَٰدًا ٦
وَٱلْجِبَالَ أَوْتَادًا ٧ وَخَلَقْنَٰكُمْ أَزْوَٰجًا ٨ وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا
٩ وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ١٠ وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ١١ وَبَنَيْنَا
فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ١٢ وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ١٣ وَأَنزَلْنَا مِنَ
ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ١٤ لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ١٥ وَجَنَّٰتٍ
أَلْفَافًا ١٦ إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَٰتًا ١٧ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ
فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ١٨ وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ١٩ وَسُيِّرَتِ
ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ٢٠ إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ٢١ لِّلطَّٰغِينَ
مَـَٔابًا ٢٢ لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ٢٣ لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا
٢٤ إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ٢٥ جَزَآءً وِفَاقًا ٢٦ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ٢٧ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابًا ٢٨ وَكُلَّ شَىْءٍ
أَحْصَيْنَٰهُ كِتَٰبًا ٢٩ فَذُوقُوا۟ فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ٣٠

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣١ حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ٣٢ وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ٣٣ وَكَأْسًا
دِهَاقًا ٣٤ لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ٣٥ جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً
حِسَابًا ٣٦ رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ
مِنْهُ خِطَابًا ٣٧ يَوْمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ
إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ٣٨ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلْحَقُّ فَمَن
شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ٣٩ إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ يَنظُرُ
ٱلْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًۢا ٤٠

ترتيبها ٧٩ — سُورَةُ النَّازِعَاتِ — آياتها ٤٦

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ١ وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ٢ وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا ٣
فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ٤ فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ٥ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦
تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧ قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ٨ أَبْصَٰرُهَا خَٰشِعَةٌ ٩
يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ١٠ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا نَّخِرَةً ١١ قَالُوا۟
تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ١٢ فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ ١٣ فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ
١٤ هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥ إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ١٦



(31) Ajaja Rabbii fudhatanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun warra Rabbiin sodaataniif, bakka milkii waan barabaadan, jannata itti milkaawantu jiraaf.
(32) Ashaakiltiileefi inabootaatu jiraaf.
(33) Dubra amma lafaa olkaatu kan umriin hiriyaa tahantu jiraaf.
(34) Geeba daadhii guutamaa ta'eetu jiraaf.
(35) Jannata keessatti dubbii dharaatis tahee sobas hin dhagayan, gariin isaaniitis garii hin sobsiisu.
(36) Waantoonni sun hunduu tola Rabbiin isaanii ar-joomeefi kennaa gayaa tahe kan nu biraa taheedha.
(37) Rabbii samii, dacheefi waan gidduu isaan la-maanii irraa kennameef, addunyaafi aakhirattis rahmata kan qabu irraa. Wantoonni dachii yookiin samii keessaa hunduu yeroo inni hayyama godheef malee isa gaafachuu hin dandayan.
(38) Guyyaa Jibriiliifi maleykonni hiriira galoo tahanii dhaabbatan, magantaa nama Rabbiin isaaf seenuu hayyameefi jecha towhidaa sirreessee jed-heef malee nama tokkoof hin dubbatan.
(39) Inni isiniif ibsame sun guyyaa argamuu isaa keessa shakkiin hin jirreedha. Namni adabbii Rab-bii irraa nagaya bahuu fedhe, hojii gaggaarii Rabbii isaa jaalachiiftu hojjachuun gara sanitti karaa haa tolfatuu.
(40) Yaa namootaa! Dhugumatti adaba dhiyotti arga-mu isin akeekkachifneerra. Guyyaa namtichi dal-agaa isaa irraa waan addunyaa irratti dabarse ilaalu. Kaafirri adabbii jalaa nagaya bahuuf hawwiin ni jedha: way! Odoon akka lubbu-qabeeyyiin Guyyaa Qiyaamaa biyyee tahaa jedhamutti anis odoo biyy-ee tahee.

## BOQONNAA ANNAAZI'AAT

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

taatee du'aafi kaafamuu akkasumas walitti qabamuufi dhaabbataa fiduu keessaan kaafamuufi mindaa qalbii kijibsiistuu taate dhawuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin maleykota ruuhii kaafirootaa humnaafi dirqiin buttuun kakate.
(2) Ammas maleykota ruuhii mu'uminotaa suutaafi laafinaan keessaa baaftuun kakate.
(3) Ammas maleykota samii irraa gara dacheetti amrii Rabbiitiin gadi daaktuun kakate.
(4) Ammas maleykota gariin ishee amrii Rabbii raawwachuu keessatti dorgomtuuni kakate.
(5) Maleykota murtii Rabbii irraa wanta inni itti ajaje bakkaan geessuun kakate. Fakkeenyaaf maleykota dalagaa gabroot-aatti ramadaman faadha. Kana hundaan wanti kakateef qormaataafi mindaaf akka kaasuuf taa'u himuufi.
(6) Guyyaa dacheen bakka afuufuu jalqabaatti rooraatu,
(7) Afuufuu tana afuuffii lammaffaatu duukaa deema.
(8) Qalbiin namoota garii guyyaa san keessa sodaattuudha.
(9) Ija ishee irratti dhiibbaa salphinaatu mullata.
(10) Jechuu turan: erga duunee jirutti ni deebinaa? (11) Yeroo lafee dhumtuu duwwaa taane booda deebinaa? (12) Ni jedhan:
hogga deebine deebiin sun hoongoodha, abbichi ishee gowwoomfameera. (13) Waa'een kaafamuu salphaadha waan ta-
heef isheen iyyansa maleykicha afuufutti godhamee tokkittii qofa. (14) Yeroo san hunduu erga du'anii garaa ishee keessa
turan gubbaa dachii irratti jiraatoodha. (15) Yaa Ergamichaa! Oduun Muusaa Rabbii isaatiifi diina isaa Fir'awn waliin
qabu sitti dhufee? (16) Hogga Rabbiin isaa laga Xuwaa qulqulluu tahetti isatti lallabe.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

● Taqwaan sababa Jannata galuuti. ● Rakkoo Qiyaamaa yaadachuun hojii gaaritti nama kaasa. ● Ruuhiin kaafiraa humnaa-fi dirqiin yoo fuudhamtu ruuhiin mu'uminaa immoo suutaafi laafinaan fuudhamti.

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧ فَقُلۡ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨ وَأَهۡدِيَكَ
إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخۡشَىٰ ١٩ فَأَرَىٰهُ ٱلۡأٓيَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٢٠ فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١ ثُمَّ
أَدۡبَرَ يَسۡعَىٰ ٢٢ فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣ فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٤ فَأَخَذَهُ
ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلۡأٓخِرَةِ وَٱلۡأُولَىٰٓ ٢٥ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰٓ ٢٦
ءَأَنتُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُۚ بَنَىٰهَا ٢٧ رَفَعَ سَمۡكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨
وَأَغۡطَشَ لَيۡلَهَا وَأَخۡرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩ وَٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠
أَخۡرَجَ مِنۡهَا مَآءَهَا وَمَرۡعَىٰهَا ٣١ وَٱلۡجِبَالَ أَرۡسَىٰهَا ٣٢ مَتَٰعٗا لَّكُمۡ
وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٣ فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٣٤ يَوۡمَ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ
مَا سَعَىٰ ٣٥ وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦ فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧ وَءَاثَرَ
ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٣٨ فَإِنَّ ٱلۡجَحِيمَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ٣٩ وَأَمَّا مَنۡ خَافَ
مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفۡسَ عَنِ ٱلۡهَوَىٰ ٤٠ فَإِنَّ ٱلۡجَنَّةَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ
٤١ يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَا ٤٢ فِيمَ أَنتَ مِن
ذِكۡرَىٰهَآ ٤٣ إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ٤٤ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخۡشَىٰهَا
٤٥ كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَهَا لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوۡ ضُحَىٰهَا ٤٦

آياتها ٤٢ سُورَةُ عَبَسَ ترتيبها ٨٠



(17) Rabbiin wanta Muusaadhaan jedhe keessatti ni jedhe: Fir'awn miidhaafi boonuu keessatti daangaa darbe waan taheef gara Fir'awn deeme.

(18) Isaan jedhi: yaa Fir'awn! Kufriifi yakka irraa qulqulleeffatuu dhimma qabdaa?

(19) Gara Rabii kee kan si uumee si tikseetti si qajeelchutti yaada qabdaa? Isa sodaatuun waan isa jaalachiisu hojjattee waan isa dallansiisu irraa fagaatutti si qajeelchuu?

(20) Achumaan Muusaan mallattoolee gurguddoo inni Rabbii isaa irraa ergamaa tahuutti qajeelchitu harkaafi ulee Fir'awnatti mullise.

(21) Fir'awn irraa mallattoon tana sobsiisee wanta Muusaan itti ajaje diduu malee homaa hin argamne.

(22) Sana booda waan Muusaan dhufeenitti amanuu irraa gara gale.

(23) Muusaan injifatuuf waraana isaa walitti qabatutti deebi'e. akkana jechuun ummata isaatti lallabe:

(24) Ani Gooftaa keessan ol aanaa waaniin taheef ana malee nama birootiif ajaja godhuun isin irra hin jiraatu.

(25) Achumaan Rabbiin isa qabee addunyaa keessatti galaana nyaachisuun adabe. Aakhiratti immoo adabbii cimaa isa galchuun isa adabeera.

(26) Wanta Addunyaafi Aakhiraa keessatti Fir'awnaan adabne keessatti nama Rabbiin sodaatuuf gorsaatu jira. Isaatu gorsatti fayyadama waan taheef.

(27) Yaa warra kaafamuu sobsiistan! Isin argamsiisuutu Rabbirratti jabaata moo samii ishee jaare kana argamsiisuudha?

(28) Jaarmaya ishee gara oliitti ol fuudhamaa godhuun walqixa taasise. Dhoohaa, baqaqaafi fokkinnis keessa hin jiru.

(29) Yeroo aduun ishee seente halkan isheedhaa ni dukkaneesse. Guyyaa immoo yeroo isheen ifte ifa ishee ni mullise.

(30) Dachee erga samii uume ballisee faayida isheedhaa ishee keessa kaaye.

(31) Bishaan ishee madda yaatu ishee irraa baase, ishee keessatti biqiloota lubbu qabeeyyiin dheddu ni magarse.

(32) Gaarreen dachii irra kaayamtuu godhe.

(33) Yaa namoota! Kun hunduu iainiifi beeylada keessaniif bu'aadha. Inni kana hunda uume uumaa isaanii haarawaan deebisuun itti hin ulfaatu.

(34) Hogga afuufuun lammaffaa tan rakkoo isheetiin waan hu nda hagoogtu dhuftee Qiyaamaanis taate,

(35) Guyyaa ishiin dhufte toltuus tahee hamtuu dabarfate ilmi namaa ni yaadata.

(36) Jahannamiin ni dhuffama; nama ishee arguuf kallattiin mullattti.

(37) Namni jallina keesstti daangaa darbe,

(38) Jiruu addunyaa dhabamtuu taate jiruu aakhiraa haftuu taate irra kan caalchise,

(39) Ibiddi bakka qubsuma isaa kan itti galuudha.

(40) Namni fuuldura Rabbii isaa dhaabbatuu sodaatee lubbuu isaa waan Rabbiin haraam godhe irraa wanta isheen jaallattu hordofuu irraa kan qabe,

(41) Jannanni bakka qubsuma isaa kan itti galuudha.

(42) Yaa Ergamichaa! Warri kaafamuu sobsiisan kun Qiyaamaan yoom argamti? jedhanii sigaafatu.

(43) Kan waa'ee ishee isaanitti himtu ishee beekuun siif hin taane; hojiin keetis sanii miti. Hojiin kee dhugumatti isheef qophaa'uudha. (44) Hoongi beekumsa Qiyaamaa gara Rabbii keeti qofa deebi'a. (45) Dhugumatti ati akeekkachiisaa nama Qiyaamaa sodaatuu qofa. Isa qofatu akeekkachiisa kee itti fayyadama waan taheefi. (46) Guyyaa Qiyaamaan dhuftee argan jiruu isaanii kan adaddunyaa keessa galgala guyyaa tokkoo yookiin ganama isaa malee akka waan hin taa'inii fakkaatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo nama gara amantiitti waaman dubbisan suuta deemuun dirqama.
- Rabbiin sodaatanii lubbuu fedhinnaa irraa qabuun sababa Jannata galuuti.
- Beekumsi Qiyaamaa wanta fagoo Rabbiin malee namuu hin beekne irraayi.
- Uumaa dachiifi samii rabbiin ballinaan ibseera.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الحزب ٥٩
عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١ أَن جَآءَهُ ٱلۡأَعۡمَىٰ ٢ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣
أَوۡ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ ٤ أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ ٥ فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ
٦ وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧ وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ ٨ وَهُوَ يَخۡشَىٰ ٩
فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ١٠ كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ١١ فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ١٢ فِي صُحُفٖ
مُّكَرَّمَةٖ ١٣ مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ١٤ بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ١٥ كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ١٦
قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ١٧ مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ١٨ مِن نُّطۡفَةٍ
خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ١٩ ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ٢٠ ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ٢١ ثُمَّ إِذَا
شَآءَ أَنشَرَهُۥ ٢٢ كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ٢٣ فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ
٢٤ أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ٢٥ ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا
حَبّٗا ٢٧ وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨ وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩ وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠ وَفَٰكِهَةٗ
وَأَبّٗا ٣١ مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢ فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣ يَوۡمَ يَفِرُّ
ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤ وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥ وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦ لِكُلِّ
ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧ وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ
٣٨ ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩ وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠



## BOQONNAA ABAS

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

maalummaa waamicha Qur'aanaa, kabajama nama isheetti fayyadamuufi salphina nama ishee irraa gara galuu.

**Ibsa suurattii:**

(1) Ergamaan Rabbii fuula isa guuree gara gale,
(2) Abdallaah Bin Ummi Maktuum qajeelfama isarra barbaaduuf isatti dhufnaan. Inni ballaa ture. Odoo Ergamaan Rabbii gurguddoo Qureeshii qajeeluu keessatti hamiluuf shaakalamee jiruu, itti dhufnaan gara gale.
(3) Yaa Ergamichaa! Ballaan kun dilii isaa irraa qulqullaa'uu hin oolu, maalumaatu si beeksisa?
(4) Yookiin gorsa sirraa dhagayeen gorfamee itti fayyadamuu mala.
(5) Nama qabeenya bira jiruun lubbuu isaatiin waan ati dhufteenitti amanuu irraa duroome,
(6) Ati isa barbaaddee itti garagalta.
(7) Yoo namtichi sun gara Rabbii tawbatee yakka isaa irraa qulqulleeffatuu dhiise maaltu sirra gaya?
(8) Nama toltuu barbaada deemaa sitti dhufe,
(9) Gooftaa isaa sodaataa tahee,
(10) Ati gurguddoo mushrikootaa kan birootiin isa irraa shaakalamta.
(11) Dubbiin akkasii miti, isheen nama qeebaluuf gorsaafi yaadachiisa waan taateef,
(12) Nama Rabbiin yaadatuu fedheetu isa yaadatee waan Qur'aana kana keessa jjiruun gorfama.
(13) Qur'aanni kun xalayaa kabajamtuu maleykota bira jirtu keessatti tahaadha.
(14) Bakka ol aanutti ol fuudhamtuu, xuriifi najisni tuquu irraa qulqulleeffamtuudha.
(15) Isheen harka Ergamoota maleykaa keessa jirti.
(16) Rabbii isaanii birattii kabajamoo, toltuufi ibaadaa baay'atoo kan tahan.
(17) Namni kaafira tahe abaabarameera. Rabbitti kafruu isaa maaltu akkanatti cimse!
(18) Maal irraayi Rabbiin isa uumnaan, dachii keessatti akkanatti boonee isatti kafara?
(19) Bishaan xiqqaa irraa isa uumuun uumaa isaa yeroo yerotti sirreesse.
(20) Yeroolee kana booda garaa haadha isaa irraa bahuu laaffiseef.
(21) Sana booda erga jiruu keesaatti umrii isaa murteesse booda isa ajjeese. Hanga kaafamutti awwaala keessa jiraataa
isa taasise. (22) Qormaataafi mindaaf gaafa fedhe kaasa. (23) Dubbiin akka kaafirtichi kun haqa Rabbiin isa irraa qabu
raawwataa tahuu of yaadu kanaa miti. Dirqama Rabbiin isa irra kaaye hin raawwanne. (24) Ilmi namaa kan Rabbitti kafare
kun nyaata isaa kan nyaatu kana akkamitti akka argame haa ilaaluu. (25) Hundeen waan inni nyaatuu bokkaa humnaafi
baayyinaan samii irraa bu'u irraa dhufe. (26) Sana booda dachii adda babbanuun, biqiltuu irraa dhodhoote. (27) Midhaan
qamadii, boqqolloofi wantoota biroos ishee keessaan magarsine. (28) Ammas inabaafi citaa jiidhaa akka okaya beeyladaa
isaaniif tahu, ishee keessaan magarsine. (29) Ammas zeeytuunaafi muka timiraa ishee keessaan magarsineerra. (30) Ammas
ashaakiltii mukkeen heddummaattu ishee keessaan ni magarsine. (31) Fudraaleefi waan beeyladaan isaanii dheddus isuma
keessaa magarsine. (32) Isiniifi beeyladoota keessan fayyaduufi, (33) Yeroo iyyansi guddaan gurra nama kabaltu, afuuffiin
lamadaa dhufte, (34) Guyyaan namtichi obboleessa isaa irraa baqatu, (35) Haadhaafi abbaa isaa irraa dheessu, (36) Niitiifi
ilmaan isaa irraas dheessu. (37) Hunda isaaniitiif cimina rakkoo guyyaa san keessa jiru irraa kan ka'e, waan nama biroo
irraa isa shaakaluutu jira. (38) Fuulli warra milkaa'ee guyyaa san keessa iftuudha. (39) Waan rabbiin rahmata irraa isheef
qopheesseen kofaltuu gammadduudha. (40) Fuulli warra hoongayanii guyyaa san keessa dhukkee/quttootu irra jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

● Rabbiin nabiyyicha isaa waa'ee Abdallaah Bin Ummi Maktuum keessatti komatuun Qur'aanni Rabbiin biraa tahuutti nama qajeelcha. ● Nama barnootaafi qajeelfama barbaadutti yaada kennuu. ● Rakkinni guyyaa Qiyaamaa jabaa tahuu irraa kan ka'e namuu lubbuu ofiitiif malee hin yaadda'u. nabiyyoonnilleen: lubbuu koo , lubbuu koo jedhu.

تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢

سُورَةُ التَّكۡوِيرِ
آياتها ٢٩ — ترتيبها ٨١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١ وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢ وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ
سُيِّرَتۡ ٣ وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤ وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ
٥ وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦ وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧ وَإِذَا
ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨ بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩ وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ
١٠ وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١ وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢ وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ
أُزۡلِفَتۡ ١٣ عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤ فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥
ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦ وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧ وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨
إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩ ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠ مُّطَاعٖ
ثَمَّ أَمِينٖ ٢١ وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢ وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ
٢٣ وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤ وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ٢٥
فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ٢٦ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٢٧ لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن
يَسۡتَقِيمَ ٢٨ وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩



(41) Dukkanti ishee ni hagoogdi.
(42) Warri ibsa olitti tarreeffameen ibsaman isaan warra kufriifi badii walitti qabataniidha.

## BOQONNAA ATTAKWIIR
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
addunyaan erga sirritti jaaramtee dhabamuudhaan Qiyaamaa fakkeessuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yeroo zaatti biiftuu walitti qabamtee ifni ishee deeme,
(2) Yeroo urjiileen harcaatee ifni ishees haqame,
(3) Hogga gaarri bakka ishee irraa sochoosifamte,
(4) Hogga gaalli ulfa qabdu kan coollee horii isaanii taate, warri ishee qabu dhiisuun gadi lakkifamte,
(5) Yeroo bineeyyiin bosonaa namaa waliin dirree tokkotti walitti qabamte,
(6) Hogga galaanonni hanga ibidda taatutti shidamte,
(7) Yeroo lubbuun garee ishee fakkaatuun walitti qindeeffamte; namni jallaan jallataa waliin, Rabbiin sodaataan sodaataa waliin tahe,
(8) Yeroo isheen odoo lubbuun keessa jirtuu daa'imummaan awwaalamte, Rabbiin ishee gaafate,
(9) Yakka kamiif namni si ajjeese sun si ajjeese?
(10) Yeroo galmeen dalagaa gabrootaa akka namayyuu galmee hojii isaa dubbisuuf banamte,
(11) Gaafa samiin akka gogaan re'eettii irraa kaafamutti fuudhamte,
(12) Gaafa ibiddi qabsiifamte,
(13) Yeroo Jannanni warra Rabbiin sodaatuuf dhiheeffamte,
(14) Bakka sun argametti lubbuun hundi hojii guyyaa saniif dabarfatte ni beekti.
(15) Rabbiin urjii odoo halkanitti hin seenne dura dhokattuu taateen kakate.
(16) Urjiilee karaa ishee keesssa yaatu, yeroo ganamatti seente akka bineentiin(zibyii) jedhamtu mana ishee keessatti dhokattutti tan fagaattu.
(17) Jalqabni halkanii yeroo as gara galeefi xumura isaa yeroo achi gara galeen kakate.
(18) Ammas bariisaa yeroo ifni isaa muldhateen kakate.
(19) Dhugumatti Qur'aanni Muhammad irratti buufamaa tahe kun, haasawa Rabbii kan maleykichi amanamaan, Jibriil Rabbiin Qur'aanatti amane santu sitti geesse.
(20) Abbaa humnaa kan tahe, Rabbii arshii birattis sadarkaa guddoo kan qabu.
(21) Kan warri samii ajaja isaa godhu, wahyii geessu irrattis amanamaa kan taheedha.
(22) Muhammad (saw) isinii wajjin jiru kan sammuu qabaachuu, amantummaafi dhugummaa isaa kan beektan sun, akka isin cubbuun jettanitti maraataa miti.
(23) Dhugumatti Ergamaan keessan sun, Jibriil uumama Rabbiin isa irratti uume irratti moggaa samii kan ifa tahe keessatti isa argeera.
(24) Ergamaan keessan, waan isinitti geessutti ajajame isinitti geessuu qorqodaa miti. Akka raagduun mindaa fudhatanitti, ujuraas isin irraa hin fudhatu. (25) Qur'aanni kun haasawa sheeyxaana rahmata Rabbii irraa darbamaa taheetii miti. (26) Erga ragaaleen kun mul'atte booda, Rabbirraa tahuu isaa mormuuf karaa akkam seentu? (27) Qur'aanni jinniifi namaaf yaadachiisaafi gorsa malee hin taane. (28) Isin irraa nama karaa dhugaa irratti qajeeluu fedheef. (29) Qajeeluufi wanta biroos yoo Rabbiin uumama hundaaf Gooftaa tahe sun fedhe malee isin hin feetan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namichi toltuu yookiin hamtuu keessatti warra isa fakkaatuu waliin walitti qabama. ● Gaafa daa'imni jirtuu awwaalamte gaafatamtu, kan awwaale sun akkam? Dubbiin guddaa tahuu irratti kun ragaadha. ● Fedhiin gabrichaa fedhii Rabbii hordoftuudha.

سُورَةُ الانفِطَارِ
آياتها ١٩ — ترتيبها ٨٢

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نصف الحزب ٥٩

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ١ وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ٢ وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ
فُجِّرَتۡ ٣ وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ٤ عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ
وَأَخَّرَتۡ ٥ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ٦ ٱلَّذِي
خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ٧ فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ٨
كَلَّا بَلۡ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ٩ وَإِنَّ عَلَيۡكُمۡ لَحَٰفِظِينَ ١٠ كِرَامٗا
كَٰتِبِينَ ١١ يَعۡلَمُونَ مَا تَفۡعَلُونَ ١٢ إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٖ ١٣ وَإِنَّ
ٱلۡفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٖ ١٤ يَصۡلَوۡنَهَا يَوۡمَ ٱلدِّينِ ١٥ وَمَا هُمۡ عَنۡهَا بِغَآئِبِينَ
١٦ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٧ ثُمَّ مَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ
١٨ يَوۡمَ لَا تَمۡلِكُ نَفۡسٞ لِّنَفۡسٖ شَيۡـٔٗاۖ وَٱلۡأَمۡرُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ ١٩

سُورَةُ المُطَفِّفِينَ
آياتها ٣٦ — ترتيبها ٨٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ١ ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ٢
وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ٣ أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبۡعُوثُونَ ٤



## BOQONNAA AL-INFIXAAR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

uumama sirreeffamtee facaatee akkataafi deemichi ishee jijjiiramuun Qiyaamaa fakkeessuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yeroo samiin waan maleykonni ishee irraa bu'aniif dhodhootu,
(2) Hogga urjiin facaatee harcaatu, hogga galaanni gariin ishee garitti banamuun wal makattu,
(3) Yeroo galaanni gariin garii irratti banamee walitti makame,
(4) Yeroo awwaalli, warri dhume ishee keessaa kaafamuuf biyyeen ishee gara galfamte.
(5) Bakka sanitti lubbuun hundi dalagaa irraa waan dabarfatteefi kan odoo hin dalagin booda aansite ni beekti.
(6) Yaa nama Gooftaa keetti kafarte! Ogga yeroo siif kennee, si kabajuuf adabbii sitti hin jarjarsinitti, akka ajaja Rabbii keetii hin goone maalumaatu si taasise?
(7) Erga dhabama turtee si argamsiisee kan humna kee walqixxeessuun sirreesse.
(8) Fakkii irratti si uumuu fedhe keessatti kan si uume, dhugumatti Rabbiin hogga fakkii harree, jaldeessaa, sareefi waan biroo irratti kan si hin uumin tola sitti ooleera.
(9) Dubbiin akka isin fakkeessitanii miti. Yaa dagamtoota! Dhugumatti isin guyyaa mindaa ni sobsiistan waan taheef isaaf hin hojjattan.
(10) Dhugumatti maleykota hojii keessan tiksantu isin irra jira.
(11) Rabbiin biratti kabajamoo, hojii keessanis galmeessoo kan tahan,
(12) Hojii irraa wan isin hojjattan ni beekan waan taheef ni barreessu.
(13) Warri hojii toltuufi ibaadaa heddummeessan guyyaa Qiyaamaa qananii itti fufaa tahe keessa jiraatu.
(14) Warri badii hojjatanis ibidda isaanitti fidamtu keessa jiraatu.
(15) Guyyaa galanni isaaniif galu, ishee seenoo tahuun hoo'a ishee dhandhamu.
(16) Gonkuma ishee irraa hin fagaatan; isaan ishee keessa jiraatoodha.
(17) Yaa Ergamichaa! Waan guyyaan mmurtii tahe maaltu si beeksise?
(18) Ammas guyyaan murtii waan tahe maaltu si beeksise?
(19) Guyyaa namni tokko nama tokkollee fayyaduu hin dandeenyeedha. Amriin hunduu guyyaa san keessa kan Rabbii qofa; wanta fedhe hojjata.

## BOQONNAA AL-MUXAFFIFIIN

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

warra haqa namaa irrisuufi sobsiistota akeekkachiisuudha. Mu'uminoota cunquurfaman qalbii fooyyessuuf, madaalaafi sadarkaa Aakhiraa keessatti haala namaa ibsuu irratti xiyyeeffatti.

**Ibsa suurattii:**

(1) Warra haqa namaa hir'isaniif halaakkaafi hoongootu jiraaf. (2) Isaan warra hogga nama biroo irraa safaratan haqa isaanii odoo hin hir'ifne guuttataniidha. (3) Hogga namaaf safaran yookiin madaalan immoo safarriifi madaala warra hir'isaniidha. Gaafa Nabiyyichi Madiinatti godaanu haalli jiraattota Madiinaa kana ture. (4) Warri hojii fokkataa kana hojjatan kun gara Rabbii kaafamuuf jiraachuu hin dhugoomsanii?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

● Gawwummaa dhugaa hordofuu nama dhorgitu irraa sodaachisuudha. ● Bololli amala fokkataa daldaltoota keessatti argamu waan taheef nama Rabbiin sodaatu malee namuu irraa nagaya hin tahu. ● Rakkoo Qiyaamaa dubbatuun, irra guddaa waan yakka dalaguu irraa nama dhorguuti.

لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦ كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ
ٱلۡفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٖ ٧ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سِجِّينٞ ٨ كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٩
وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٠ ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ١١ وَمَا يُكَذِّبُ
بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢ إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ
١٣ كَلَّاۖ بَلۡۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤ كَلَّآ إِنَّهُمۡ عَن رَّبِّهِمۡ سكتة لطيفة على اللام
يَوۡمَئِذٖ لَّمَحۡجُوبُونَ ١٥ ثُمَّ إِنَّهُمۡ لَصَالُواْ ٱلۡجَحِيمِ ١٦ ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا
ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧ كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡأَبۡرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ١٨
وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩ كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٢٠ يَشۡهَدُهُ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢١
إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ٢٢ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٢٣ تَعۡرِفُ فِي
وُجُوهِهِمۡ نَضۡرَةَ ٱلنَّعِيمِ ٢٤ يُسۡقَوۡنَ مِن رَّحِيقٖ مَّخۡتُومٍ ٢٥ خِتَٰمُهُۥ
مِسۡكٞۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلۡيَتَنَافَسِ ٱلۡمُتَنَٰفِسُونَ ٢٦ وَمِزَاجُهُۥ مِن
تَسۡنِيمٍ ٢٧ عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢٨ إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ
مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ٢٩ وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ٣٠
وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ٣١ وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ
إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ٣٢ وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ٣٣



5 Guyyaa guddaa keessa rakkoofi gadadoon waan jiruuf qoratamuufi mindeeffamuuf kaafamoo tahuu hin amananii?

6 Guyyaa namni Gooftaa uumama hundaa dura qormaataaf dhaabbatu.

7 Dubbiin akka isin du'a booda kafamuun hin jiru jettanii fakkeessitanii miti; kaafirootaafi munaafiqoota irraa galmeen warra badii hoongoo keessa, dachii jalaa keessatti tahaadha.

8 Yaa Ergamichaa! Sijjiin waan tahe maaltu si beeksise?

9 Galmeen isaanii barreeffamaa tahuu irraa hin deemu, itti hin dabalamu, irras hin hir'ifamu.

10 Guyya san keessa warra kijibsiisaniif halaakaafi hoongoon tahaadha.

11 Isaan warra guyyaa Rabbiin gabroota Isaa hojii isaan Addunyatti hojjatan irratti galata galchuuf kijibsiisaniidha.

12 Cufa namaoota daangaalee Rabbii darban, kan yakka baay'atoo tahan malee guyyaa san namoonni biroo hin sobsiisan.

13 Hogga keeyyanni keenya kan Ergamaa keenya irratti buufamte isarratti qara'amte ni jedha: isheen oduu ummattoota duri malee Rabbiin biraa hin buune.

14 Dubbiin akka sobsiistonni kun fakkeessanii miti, dilii isaan hojjatantu sammuu isaanii injifatee hagooge waan taheef qalbii isaaniitiin haqa hin argan.

15 Dhugumatti isaan Guyyaa Qiyaamaa Rabbii isaanii argu irraa dhorgamoodha.

16 Ergasii isaan ibidda seenanii laalaa ishee dhandhamoodha.

17 Isaaniin loluuf Guyyaa Qiyaamaa ni jedhamaan: adabbiin isa qunnamtan kun waan Addunyaa keessatti hogga Ergamaan keessan isinitti hime kijibsiisuu turtaniidha.

18 Dubbiin akka isin mindaafi qormaannis hin jiru jettanii fakkeessitan miti. Dhugumatti galmeen warra ajaja Rabbii godhanii "illiyyiina" keessa jira.

19 Yaa Ergamichaa! Illiyyuun waan tahe maaltu si beeksise?

20 Galmeen isaanii barreeffamaa tahuu irraa hin deemu, ittis hin dabalamu, nis hin hir'ifamu.

21 Galmee kana muqarrabtoonni warra samii kan maleykota irraa tahan hunduu ni dhufu.

22 Warri ibaadaa heddummeessan, Guyyaa Qiyaamaa qananii itti fufaa keessa jiraatu.

23 Sireelee miidhagfamtuu irraa gara Rabbii isaaniifi waan lubbuu isaanii gammachiisu ilaalu.

24 Hogga isaan argite, fuula isaanii keessatti bareedinaafi miidhagina irraa mallattoo qananiiti argita.

25 Kaadimoonni isaanii daadhii qodaan/weelkaan ishee cuqqaalamteen irra naanna'u.

26 Foolii maskattiitu hanga xumuraatti isa irraa dhudhufa. Mindaa gaarii kana argatuu keessatti, waan Rabbiin jaallachiisu dalaganii, waan Isa dallansiisu dhiisuun dorgomtoonni wal dogomuun dirqama.

27 Dhugaatiin cuqqaalamaan kun madda Tasniim irraa wal makama.

28 Isheen madda muummicha jannataa jirtu kan warri Rabbitti dhiyeeffamu ishee qulqulluu irraa dhugu, Mu'uminoonni biroo immoo ishee waan birootiin wal makamte dhuguudha.

29 Dhugumatti warri kufrii irra turuun badii hojjatan, qishnaa godhuuf warra amanetti kofluu turan.

30 Hogga mu'uminoota bira darban qishnaaf gariin isaanii garii qimmiidu.

31 Yeroo gara maatii isaanii deebi'an kufriifi qishnaa mu'uminootatti godhutti jiraniin gammadoo tahanii deebi'u.

32 Muslimoota hogga argan ni jedhu: dhugumatti isaan kun hogga amantii abboota isaanii dhiisan karaa dhugaa irraa jallatoodha. 33 Kanuma Rabbiin hojii isaanii tiksuu irratti isaan hin ramadin, jecha isaanii kana jedhu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Diliin qalbii irratti dhiibbaa hamaa qabdi.
- Kaafiroonni Guyyaa Qiyaamaa Rabbii isaanii laaluu irraa hoonga'oodha.
- Warra amantii hordofu irraa qishnaa godhuun amaloota kaafirootaa irraa isa tokkoodha.

فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ٣٤ عَلَى
ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥ هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

آياتها ٢٥ سُورَةُ الانْشِقَاقِ ترتيبها ٨٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ربع الحزب ٥٩ إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١ وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢ وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ
٣ وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤ وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦ فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ
كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧ فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨ وَيَنقَلِبُ
إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩ وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١٠ فَسَوۡفَ
يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ١١ وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ١٢ إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ١٣
إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٤ بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرٗا ١٥ فَلَآ أُقۡسِمُ
بِٱلشَّفَقِ ١٦ وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ١٧ وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٨
لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ١٩ فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠ وَإِذَا قُرِئَ
سجدة عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَ۩ ٢١ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ
٢٢ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ٢٣ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٤



(34) Warri Rabbitti amane Guyyaa Qiyaamaa, akkuma kaafiroonni Addunyyaa keessatti isaanitti kofaluu ture, isaanis kaafirootatti kofluuf jiru.
(35) Siree miidhagfamtuu irra tattaa'uun qananii itti fufaa tahe irraa waan Rabbiin isaaniif qopheesse ilaalu.
(36) Dhugumatti kaafiroonni dalagaa isaanii kan Addunyatti hojjatan irratti adabbii salphisaa tahe galata galfamaniiru.

## BOQONNAA AL-INSHIQAAQ

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

ajaja Rabbii fudhatuu dirqama godhuufi mormuu dhorguuf Addunyaan ajaja fudhattee Rabbiif gad godhachuun Qiyaamaa fakkeessuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yeroo samiin maleykonni ishee irraa buunaan dhodhoote,
(2) Rabbii ishee jala butamtee hogga dhaggeeffatte, sun isheef haqa tahe,
(3) Yeroo Rabbiin dachii akka kalloon dhifamtutti dhife/dhise,
(4) Qabeenyaafi warra dhume kan ishee keessa jiru darbuun hogga duwwaa taate,
(5) Ajaja jala butamuun hogga Rabbii ishee dhaggeeffatte, dhaggeeffatuun sun isheef haqa taheera.
(6) Yaa ilma namaa! Ati toltuu yookiin hamtuu hojjataa jirta. Akka Rabbiin isa irratti galata sii galchuuf Guyyaa Qiyaamaa isa qunnamuuf jirata. Rabbiin yeroo hojii ilma namaa guututti dubbate, haala warra hojjate, kan Guyyaa Qiyaamaa adda baasee dubbatuuf ni jedhe:
(7) Namni galmee hojii isaa harka mirgaatiin kenname,
(8) Rabbiin qormaata laafaa; hojii isaatiif odoo isa hin qabne isarra fiduun isa qoratuuf jira.
(9) Gara maatii isaa gammadaa deebi'a.
(10) Namni galmee isaa bitaan, dugda duubaan kenname,
(11) Fuul-dura halaaka lubbuu isaa irratti labsa.
(12) Ibidda jahannam seenee hoo'a ishee dhandhama.
(13) Inni Addunyaa keessatti kufriifi yakka irra turetti gammaduu ture.
(14) Inni du'a isaa booda jirutti hin deebi'u seehe.
(15) Lakkii! Rabbiin akka jalqaba isa uumetti, jirutti isa deebisa. Rabbiin isaa haala isaa beekaa waan taheef, isarraa homaa Isa hin dhokatu. Hojii isaa irratti isa mindeessuuf jira.
(16) Rabbiin diimina aduun seenuu booda moggaa samiitti argamtuun kakate.
(17) Halkaniifi waan isa keessatti walitti qabameen kakate.
(18) Ji'aanis hogga inni guutamee goobana tahe kakate.
(19) Yaa namootaa! Haala tokko, haala tokko booda qunnamtu: copha bishaanii, dhiiga ititaa, kutaa foonii, jiruu, du'aafi kaafamuu qunnamuuf jirta.
(20) Kaafiroonni kun Rabbiifi Guyyaa Aakhiraatti kan hin amanne maal tahan?
(21) Hogga Qur'aanni isaan irratti qara'ame Rabbii isaaniitiif maaliif hin sujuunne?
(22) Baraa! Warri kaafaran waan Ergamaan isaanii dhufeen ni sobsiisu.
(23) Rabbiin waan qomti isaanii walitti qabattu beekaadha, hojii isaanii irraa homaa Isa hin dhokatu.
(24) Yaa Ergamichaa! Adabbii laalessaa isaan eegu isaanitti himi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Samiifi dacheenis Rabbii isaaniitiif gad godhatu.
- Namni hundi toltuu yookiin hamtuu hojjataadha.
- Guyyaa Qiyaamaa kitaaba mirgaan fudhatuun mallattoo milkiiti, bitaan fudhatuun immoo mallattoo hoongooti.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍۭ ٢٥

سُورَةُ البُرُوجِ — ترتيبها ٨٥ — آياتها ٢٢

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْبُرُوجِ ١ وَٱلْيَوْمِ ٱلْمَوْعُودِ ٢ وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ
٣ قُتِلَ أَصْحَٰبُ ٱلْأُخْدُودِ ٤ ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلْوَقُودِ ٥ إِذْ هُمْ عَلَيْهَا
قُعُودٌ ٦ وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ٧ وَمَا نَقَمُوا۟
مِنْهُمْ إِلَّآ أَن يُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ٨ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ
فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟ فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ
عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ١٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ
جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ١١ إِنَّ بَطْشَ
رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٢ إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ١٣ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ١٤
ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ١٥ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ١٦ هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ
١٧ فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ١٨ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ١٩ وَٱللَّهُ مِن
وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ٢٠ بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ٢١ فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ٢٢



(25) Warra Rabbitti amananii dalagaa gaarii hojjatan, mindaan isaan irraa hin muramne; jannanni isaaniif tahaadha.

## BOQONNAA AL-BURUUJ

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

jabeenya, beekumsa Isaa kan wal gayaa taheefi warra Mu'uminootatti waan hamtuu eegu adabbii cimaan akkeekkachiisuu Rabbii mullisuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin, samii bakka biiftuun keessa deemtu, ji'aafi waan biroos of keessaa qabduun kakate.

(2) Ammas Guyyaa Qiyaamaa kan isa keessa uumama hunda walitti qabuu beellama godheen kakate.

(3) Ammas ragaa akka Nabiyyichi ummata isaa irratti bahu hundaafi kan irratti ragaan bahamu kan akka ummatta nabiyyiin ishee irratti ragaa bahuutiin kakate.

(4) Warri dachii keessa boo'ii guddaa baqaqsan abaaramaniiru.

(5) Kan ibidda keessatti qabsiisuun mu'uminoota odoo lubbuun jiranuu keessatti darban.

(6) Hogga isaan boo'ii ibidda guutame gubbaa tattaa'an.

(7) Adabbii Mu'uminootatti hojjatan irratti waan bira jiraniif ragaadha.

(8) Kaafiroonni kun mu'uminoota irraa Rabbii injifataa namuu Isa hin injifanne, waan hunda keessatti faarfamaa tahetti amanuu malee hin jibbine.

(9) Isa mootummaan samiifi dachii kan isa qofaa tahe. Inni waan hunda irratti mul'ataadha, amrii uumama isaa irraa homaa Isa hin dhokatu.

(10) Warri mu'uminoota dhiiraafi dubartis Rabbiin qofatti amanuu irraa garagalchuuf ibiddaan adaban ergasii yakka isaanii irraa gara Rabbii kan hin tawbatin ibiddaan gubuu Mu'uminootatti hojjatan irratti isaaniif galata galchuuf Guyyaa Qiyaamaa adabbiin jahannamiifi ibiddi isaan gubdu isaaniif taahaadha.

(11) Dhugumatti warri Rabbitti amananii dalagaa gaggaarii hojjatan jannanni gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaatu isaaniif tahaadha. Mindaan isaaniif qopheeffame sun milkii guddaa milkiin tokkolleen isatti hin dhiyaanneedha.

(12) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti qabinsi Rabbiin kee miidhaa raawwataa qabu, yoo yeroo hanga tokko kenneefillee akkaan jabaadha.

(13) Inni uumaafi adabbis ni eegala, isaanis ni deebisa.

(14) Warra gabroota Isaa keessaa tawbateef dilii isaanii ni araaramaaf; warra Isa sodaatan jaalalloo Isaa ni jaallata.

(15) Abba Arshiiti, kabajamaadhas.

(16) Yakka namoota fedheef dhiifama godhuu irraa waan fedhefi nama fedhe adabuus kan isa dirqu hin jiruu waan taheef waan fedhe hojjataadha.

(17) Yaa Ergamichaa! Seenaan waraana haqaan loluufi irraa namoota deebisuuf walitti gurmaawanii sitti dhufee?

(18) Fir'awniifi Samuud, gosa Saalih faan.

(19) Ummata kana wanti amanuu dhorge, oduun ummattoota sobsiisnaan, halaakuun argame itti dhufuu dhabuu miti. Dhugumatti isaan fedhii jala deemuuf waan Ergamaan isaanittiin dhufe kijibsiisan.

(20) Rabbiin hojii isaaniitiin marsaadha, ishee irraa homaa Isa hin dabru. Ishee irratti isaan mindeessuuf jira.

(21) Qur'aanni akka warri isa kijibsiise, walaloofi yadaloodha jedhuu miti. Dhugumatti inni Qur'aana kabajamaadha.

(22) Lawhal-mahfuuz jijjiiruufi geeddaruu irraa, hir'inaafi dabala irras tikfame keessa jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminni akkuma iimaana isaatiin mokkorama.
- Nagaya iimaanaa, nagaya qaama irra filatuun mallattoo Guyyaa Qiyaamaa nagaya bahuuti. Tawbaan ulaagaa ishee guuttatte waan isheen duraa ni diigdi.

سُورَةُ الطَّارِقِ
آياتها ١٧ ترتيبها ٨٦

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالسَّمَاءِ وَالطَّارِقِ ﴿١﴾ وَمَا أَدْرَاكَ مَا الطَّارِقُ ﴿٢﴾ النَّجْمُ الثَّاقِبُ
﴿٣﴾ إِن كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ﴿٤﴾ فَلْيَنظُرِ الْإِنسَانُ مِمَّ خُلِقَ ﴿٥﴾
خُلِقَ مِن مَّاءٍ دَافِقٍ ﴿٦﴾ يَخْرُجُ مِن بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَائِبِ ﴿٧﴾ إِنَّهُ عَلَىٰ
رَجْعِهِ لَقَادِرٌ ﴿٨﴾ يَوْمَ تُبْلَى السَّرَائِرُ ﴿٩﴾ فَمَا لَهُ مِن قُوَّةٍ وَلَا نَاصِرٍ
﴿١٠﴾ وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الرَّجْعِ ﴿١١﴾ وَالْأَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ ﴿١٢﴾ إِنَّهُ
لَقَوْلٌ فَصْلٌ ﴿١٣﴾ وَمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ﴿١٤﴾ إِنَّهُمْ يَكِيدُونَ كَيْدًا ﴿١٥﴾
وَأَكِيدُ كَيْدًا ﴿١٦﴾ فَمَهِّلِ الْكَافِرِينَ أَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ﴿١٧﴾

سُورَةُ الأَعْلَىٰ
آياتها ١٩ ترتيبها ٨٧

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْأَعْلَى ﴿١﴾ الَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٢﴾ وَالَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ الحزب ٦٠
﴿٣﴾ وَالَّذِي أَخْرَجَ الْمَرْعَىٰ ﴿٤﴾ فَجَعَلَهُ غُثَاءً أَحْوَىٰ ﴿٥﴾ سَنُقْرِئُكَ
فَلَا تَنسَىٰ ﴿٦﴾ إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَمَا يَخْفَىٰ ﴿٧﴾ وَنُيَسِّرُكَ
لِلْيُسْرَىٰ ﴿٨﴾ فَذَكِّرْ إِن نَّفَعَتِ الذِّكْرَىٰ ﴿٩﴾ سَيَذَّكَّرُ مَن يَخْشَىٰ ﴿١٠﴾



## BOQONNAA AXXAARIQ

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
tooyannoo Rabbii kan bakka geessuu taateefi dandeettii Isaa tan hoonga geessuu taate mul'isuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Rabbiin samiifi urjii halkan deemuun kakate.
(2) Yaa Ergamichaa! Waa'ee urjii guddaa kanaa maaltu si beeksise?
(3) Inni urjii ifa isaatiin samii uruudha.
(4) Lubbuun takkalleen akka Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa ishee qoratuuf maleykaa hojii ishee irratti tiksu ramaduuf malee hin haftu.
(5) Kanaafuu ilmi namaa akka dandeettiin Rabbii ifa taheefi dadhabbiin ilma namaa ifa taatuuf wanta Rabbirraa isa uume haa ilaaluu.
(6) Rabiin bishaan utaalaa gadaamessa keessatti bufamu irraa isa uume.
(7) Bishaan kun lafee wirtuu dugdaa guddoo dhiiraafi lafee qomaa jidduu baha.
(8) Dhugumatti hogga bishaan laafaa san irraa isa uumu du'a booda isa jiraataa godhee qormaataafi mindaaf kaasuu irrattis dandayaadha.
(9) Guyyaa keessi namaa qoratamtu, niyaa, aqiidaafi wanta biroo kan qalbiin dhoksite irraa saaxilamee gaariifi badaanis addaan baafamu.
(10) Ilma namaatiif guyyaa san keessa jabeenya adabbii Rabbii ittiin dhorgatuufi gargaaraan isaaf gargaarus hin taaneef.
(11) Rabbiin samii bokkaa qabduun kakate; kallattii isheetiin ammaafi amma bu'a waan taheefi.
(12) Ammas dachii biqiltuu, mukaafi fuduraa keessa jirtu irraa baqaqxuunis kakateera.
(13) Qur'aanni Muhammad (saw) irratti buufame jecha dhugaafi dhara, dhugaafi sobas adda baasuudha.
(14) Taphaafi dharas hin taane, inni dhugaafi haqa.
(15) Warri waan Ergamaan isaanii dhufeen sobsiisan waamicha isaa deebisuufi balleessuuf tooftaa hamaa hedduu baasaniiru.
(16) Anis Diin mul'isuufi dhara balleessuuf tooftaan itti baasa.
(17) Yaa Ergamichaa! Kaafroota kanaaf yeroo kenni, xiqqo yeroo kennif, adabbiifi halaaka isaanitti hin jarjarfatin.

## BOQONNAA AL-A'ALAA

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
tola Rabbii ol tahee lubbuu yaadachiisuu, jiruu boodaatti ishee hidhuufi Addunyatti rarra'uu irraa ishee qulqulleessuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Rabbii kee kan uumama Isaa irraa ol tahe, bakka Isa yaadattee guddiftutti maqaa dhawuun qulqulleessi.
(2) Nama sirreessee, dhaaba isas diriirsee kan uume. (3) Isa uumama gosa, akaakuufi amaloota ishees murteese, uumama hunda waan isaa waliin deemutti qajeelche. (4) Dachee irraa waan beyladaan keessan dheddus Isa baase. (5) Caccabaa gogaa erga magariisa qacalee turee gara gurraachominaatti kan dabu taasise. (6) Yaa Ergamichaa! Qur'aana si qaraasifna, qoma kee keessattis walitti qabnaa hin irraanfattu waan ta'eef irraanfatuu dhabuuf yaaddee akka bololaa turtetti qiraatii keessatti Jibriiliin hin dorgomin. (7) Waan Rabbiin iccitiif/hikmaaf si irraanfachiisu fedhe malee; inni waan mullifamuufi dhokfamus ni beeka. San irraa wanti tokko Rabbirraa hin dhokatu. (8) Hojiilee jannata si galchan irraa waan Rabbiin jaallachiisu dalaguu siif laaffifna. (9) Qur'aana irraa waan gara keetti beeksisa gooneen nama gorsi. Waan yaadachiisuun kee dhagayamuun nama yaadachiisi. (10) Namni Rabbiin sodaatu gorsa keetiin gorfamuuf jira; isatu gorsatti fayyadama.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
● Maleykaan ilma namaafi hojii isas toltuus ta'ee hamtus akka irraa qoratamuuf tiksiti. ● Tofataan kaafiraa hogga kan Rabbiitiin wal bira qabame laafaadha. ● Sodaan Rabbii gorfaamuu irratti nama kakaafti.

وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١ ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢ ثُمَّ لَا يَمُوتُ
فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣ قَدۡ أَفۡلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ١٤ وَذَكَرَ ٱسۡمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ١٥
بَلۡ تُؤۡثِرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ١٦ وَٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ١٧ إِنَّ
هَٰذَا لَفِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٨ صُحُفِ إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ١٩

## سُورَةُ الغَاشِيَةِ

آياتها ٢٦ — ترتيبها ٨٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡغَٰشِيَةِ ١ وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢ عَامِلَةٞ
نَّاصِبَةٞ ٣ تَصۡلَىٰ نَارًا حَامِيَةٗ ٤ تُسۡقَىٰ مِنۡ عَيۡنٍ ءَانِيَةٖ ٥ لَّيۡسَ
لَهُمۡ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٖ ٦ لَّا يُسۡمِنُ وَلَا يُغۡنِي مِن جُوعٖ ٧ وُجُوهٞ
يَوۡمَئِذٖ نَّاعِمَةٞ ٨ لِّسَعۡيِهَا رَاضِيَةٞ ٩ فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ١٠ لَّا تَسۡمَعُ
فِيهَا لَٰغِيَةٗ ١١ فِيهَا عَيۡنٞ جَارِيَةٞ ١٢ فِيهَا سُرُرٞ مَّرۡفُوعَةٞ ١٣ وَأَكۡوَابٞ
مَّوۡضُوعَةٞ ١٤ وَنَمَارِقُ مَصۡفُوفَةٞ ١٥ وَزَرَابِيُّ مَبۡثُوثَةٌ ١٦ أَفَلَا يَنظُرُونَ
إِلَى ٱلۡإِبِلِ كَيۡفَ خُلِقَتۡ ١٧ وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ رُفِعَتۡ ١٨ وَإِلَى
ٱلۡجِبَالِ كَيۡفَ نُصِبَتۡ ١٩ وَإِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَيۡفَ سُطِحَتۡ ٢٠
فَذَكِّرۡ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٞ ٢١ لَّسۡتَ عَلَيۡهِم بِمُصَيۡطِرٍ ٢٢



(11) Kaafirri gorsa irraa ni fagaata, wanti irraa dhees-
suuf, waan ibidda seenuu taa'uuf Aakhiratti inni irra
hoongawaa namaati. (12) Isa ibidda Aakhiraa gud-
daa seenee hoo'a ishee hoggayyu dhandhamuudha.
(13) Odoo du'ee adabbii dhandhamuu irraa hara
hin galfanneefi jiruu bareeddus odoo hin jiraanne
ibidda keessa hoggayyu jiraata. (14) Namni shirkii-
fi yakka irraa qulqulleeffate, waan barbaadu arga-
teera. (15) Gosoota zikrii irraa waan Rabbiin karaa
godheen kan Rabbiin yaadate, salaatas bifa ishee
raawwachuuf barbaadametti kan raawwate.
(16) Dhugumatti isin jiruu Addunyaa duursitanii
odoo wal dhabbiin guddaan isaan lamaan jidduu
jiruu Aakhiraa irra caalchiftan. (17) Dhugumatti
Aakhiraatu Addunyaafi qananii ishee keessa jiru
irraa caala, irra turas. wanti Aakhira keessa jiru qa-
nanii gonkuma adda hin dhaabbanneedha. (18) Aja-
jaafi seenaaleen isiniif dubbanne kun xalayyalee
siin dura buufaman keessa jiru.
(19) Isheen xalayaalee Ibraahiimiifi Muusaa irratti
buufamaniidha.

## BOQONNAA AL-GHAASHIYAH

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

ragaalee dandeettii Rabbii kan adabbiifi qananii keessa jiran lubbuu yaadachiisuudha. Akka lubbuun kajeellaa rahmata Rabbiitiifi sodaa adabbii Isaa guutamtuuf ragaaleen sun keeyyattoota kana keessa jiru.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa Ergamichaa! Haasofni Qiyaamaa rakkoo
isheetiin nama hagoogduu, sitti dhufee?
(2) Namoonni Guyyaa Qiyaamaa keessatti hoonga'oodha yookiin milkaa'oodha. Fuulli hoonga'ootaa salphattuu gad
godhattuudha. (3) Sansalata ittiin harkifamtuufi hasbii ittiin hidhamtuun rakkifamtuudha. (4) Fuulli sun ibidda hoo'itu
hoo'a ishee dhandhaamtu seenti. (5) Madda bishaan hoo'a cimaa hoo'e irraa obaafamti. (6) Nyaata gosa fokkataafi
ajaawaa biqiltuu hadaamii hogga gogee summii tahe nyaatamu malee nyaanni nayaatan hin jiru. (7) Nama nyaate hin gab-
bisu, beelas isa irraa hin deebisu. (8) Guyyaa san fuulli warra milkii qananii, bareedinaafi waan qunnamaniif gammachuu
qaba. (9) Hojii ishee gaarii Addunyaa keessatti hojjatte jaallattuudha. Sababni isasa mindaa dalagaa ishee dachaa tahee
ol kaayameef wan argattef jecha. (10) Jannata bakkaafi sadarkaan ol fuudhamtuu taate keessa jiraatti. (11) Jannata keessatti
jecha haraama ta'ee miti, jecha dharaafi bu'aa dhabeessaayyuu hin dhageessu. (12) Jannata kana keessa madda yaatuu taate
burqiisiifatanii akka fedhan itti hojjatu. (13) Ishee keessa siree ol fuudhamtuu taateetu jira. (14) Kubbayyaalee lafa naqa-
mtuu dhugaatiif qopheeffamte. (15) Ammas ishee keessa buraatiilee gariin ishee garitti hiriira galfamteetu jiru. (16) Ishee
keessa afata asiifi achis ballifamantu jiru. Rabbiin yeroo Aakhiratti wal dabruu haala hoonga'ootaafi milkaa'otaa dubbate,
ilaalcha kaafirootaa gara dandeettii isa waa uumuufi bareedina uumaa isaatti garagalche. Isa kanaan akka iimaanatti qa-
jeelanii jannata galanii warra milkaa'e irraa tahaniif ni jedhe: (17) Ilaalcha xiinxaluu, gara gaalaa akkaataa Rabbiin ishee
itti uumee ilma namaatiif laaffise hin laallee? (18) Gara samis akka Rabbiin itti ishee isaan gubbatti ol kaasee jaarmaya
tikfamaa godhee odoo isaan irratti hin kufne jiraattu hin ilaallee? (19) Gara gaaras akka Rabbiin itti ishee dhaabee dachii
odoo namaan hin sochoone gadi qabeen hin ilaallee? (20) Dachees akka itti Rabbiin ishee bal'isee namoonni ishee gubbaa
jiraatuuf qopheeffamtuu godhe, hin ilaalanii? Rabbiin hogga isaan gara waan dandeettii Rabbii irratti qajeelchu laalutti
garagalche, Ergamaa Isaas akkana jechuun garas deebise: (21) Yaa Ergamichaa! Isaan kana gorsi adabbii Rabbii irraa isaan
sodaachisi. Ati yaadachiisaa qofa waan taateef yaadachiisuu malee sirraa hin eeggamu; iimaana isaanii kennuun harka
Rabbii qofa keessa jira. (22) Kan iimaanatti isaan dirqitu isaan irratti moosifamaa miti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Xurii gubbaafi keessaa irraa lubbuu qulqulleessuun barbaachidha.
- Uumamaan ilaaluun, jiraachuu isa uumeefi guddina isaa irratti qajeeluudha.
- Dirqamni nama da'awaa godhuu yaamuudha malee qajeelloon hara Rabbii qofa keessa waan jirtuuf qajeelloo namatti fe'uu miti.

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ٢٣ فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَكْبَرَ ٢٤
إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ٢٥ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ٢٦

آياتها ٣٠ — سُورَةُ الفَجْرِ — ترتيبها ٨٩

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلْفَجْرِ ١ وَلَيَالٍ عَشْرٍ ٢ وَٱلشَّفْعِ وَٱلْوَتْرِ ٣ وَٱلَّيْلِ إِذَا يَسْرِ ٤
هَلْ فِى ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِى حِجْرٍ ٥ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦
إِرَمَ ذَاتِ ٱلْعِمَادِ ٧ ٱلَّتِى لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِى ٱلْبِلَٰدِ ٨ وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ
جَابُوا۟ ٱلصَّخْرَ بِٱلْوَادِ ٩ وَفِرْعَوْنَ ذِى ٱلْأَوْتَادِ ١٠ ٱلَّذِينَ طَغَوْا۟ فِى
ٱلْبِلَٰدِ ١١ فَأَكْثَرُوا۟ فِيهَا ٱلْفَسَادَ ١٢ فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ
عَذَابٍ ١٣ إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلْمِرْصَادِ ١٤ فَأَمَّا ٱلْإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبْتَلَىٰهُ
رَبُّهُۥ فَأَكْرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّىٓ أَكْرَمَنِ ١٥ وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبْتَلَىٰهُ
فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّىٓ أَهَٰنَنِ ١٦ كَلَّا ۖ بَل لَّا تُكْرِمُونَ
ٱلْيَتِيمَ ١٧ وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ١٨ وَتَأْكُلُونَ
ٱلتُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ١٩ وَتُحِبُّونَ ٱلْمَالَ حُبًّا جَمًّا ٢٠ كَلَّآ إِذَا
دُكَّتِ ٱلْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ٢١ وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ٢٢



(23) Garuu isaan irraa nama iimaana irraa garagalee Rabbiifi Ergamaa Isaatti kafare,

(24) Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin jahannam keessatti isa hanbisuudhaan adabbii guddaa isa adaba.

(25) Erga du'anii deebiin isaanii gara keenya qofatti.

(26) Sana booda odoo siifi nama biroos hin tahin hojii isaanii irratti isaan qormaatuun nu qofa irratti.

## BOQONNAA AL-FAJR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

Addunyaa keessatti wantoota guddinaafi daandeettii Rabbii argisiisan fiduu, haala namootaatis fiduun booddee warra dagamee ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin Fajriin kakate,

(2) Zil-hijjaa irraa halkanoowwan kurna duraatiin kakate,

(3) Ammas wantoota irraa cimdiifi mangoodhaan kakate,

(4) Halkan hogga dhufee turee achi garagaleenis kakate, deebisaan kakuu kanaa: hojii keessan irratti ni mindeeffamtuudha.

(5) Isa dubbatame san keessa kakuun nama sammuu qabu quubsu hin jiruu?

(6) Yaa Ergamichaa! Akka Rabbiin kee ummat Huud, Aad hogga isaan ergamaa isaanii kijibsiisan itti hojjate hin arginee?

(7) Gosa Aad tan akaakoo ishee Iramitti hirkifamte tan humna qabdu.

(8) Ishee Rabbiin fakkii ishee biyyoota keessatti hin uumin san.

(9) Ammas akka Rabbiin kee ummata Saalih, Samuud warra dhagaa gaaraa dhodhoosanii manneen Hijritti tolfatan akka Rabbiin isaanitti hojjate hin arginee?

(10) Rabbiin kee Fir'awn gadhawii namoota ittiin adabu qabus akka godhe hin arginee?

(11) Isaan kun hundi miidhaafi gara jabina keessatti biyyoota isaanii keessatti daangaa darbaniiru.

(12) Biyya keessa kufriifi yakka facaasuun badii heddummeessaniiru.

(13) Kanaafuu Rabbiin adabbii Isaa jabaa isaan dhandhamsiisee, dachii irraas isaan dhabamsiise.

(14) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti Rabbiin kee akka nama dalagaa bareeche jannata mindeessee kan balleesse ibidda mindeessuuf hojii namootaa ni tooyata. Ummanni Rabbiin balleesse humnaafi roorroo dhorgachuun kan ishee irratti tolli oolame hogga taatu, saniin tolli irratti oolamuun mallattoo Rabbiin isaan jaalachuu akka hin tahin ibsuuf ni jedhe:

(15) Ilmi namaa uumama isaa irraa yeroo Rabbiin isa mokkoree kabajuun horii, ilmaaniifi sadarkaan irratti tola oole, wanti sun inni Rabbiin biratti kabajaa qabaatuuf tahuu yaaduun: Rabbiin kiyya waaniin ani kabajaa Isaa haqa godhadhuuf na kabaje jedha.

(16) Yeroo isa qoratee rizqii isaa itti dhiphise immoo Rabbiin biratti salphataa tahuu isaatiif kun itti hojjatamee yaaduun: Rabbiin kiyya ana salphise jedha.

(17) Lakkii! Dubbiin akka namtichi kun tolli mallattoo Rabbiin gabricha Isaa irraa jaallatuudhaa yoo tahu, balaan immoo mallattoo gabrichi tokko Rabbii isaa biratti salphaa tahuuti jechuu fakkeessee kanaa miti. Wanti jiru isintu rizqii Rabbiin isinii kenne irraa yataamaa hin kabajne.

(18) Gariin keessan garii hiyyeessa waan nyaatu hin qabne nyaachisuu irratti hin kakaasu.

(19) Haqa warra lallaafoo kan akka dubartootaafi ijoollee abbaa hin qabnee hayyamamaa tahuu eeggatuun maletti nyaata cimaa nyaattu.

(20) Horii jaalala baay'ee waan jaallattaniif, bololuu irraa kan ka'e, karaa Rabbiitiif kennuu qorqoddan. (21) Kun hojii kees-
san tahuu hin qabu. Hogga dacheen sochii cimaafi raafama jabaa sochoosifamte yaadadhaa. (22) Yaa Ergamichaa! Hogga
Gooftaan kee jiddu gabrootaa murteessuuf dhufuufi malaykonnis hiriira galanii hogga dhufan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Guyyoota baraa irra kurna Zil-hijjaatu caalaadha.
- Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa akka Isaaf malutti dhufuun mirkanaa'eera; fakkeessuufi hiika dhorguun maletti.
- Mu'uminni hogga kenname Rabbiin galatoomfata, hogga mokkorames ni obsa.

وَجِاْيٓءَ يَوۡمَئِذِۭ بِجَهَنَّمَۚ يَوۡمَئِذٖ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ
لَهُ ٱلذِّكۡرَىٰ ٢٣ يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ٢٤ فَيَوۡمَئِذٖ
لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٥ وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ٢٦ يَٰٓأَيَّتُهَا
ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ٢٧ ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ٢٨
فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ٢٩ وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ٣٠

آياتها ٢٠ سُورَةُ البَلَدِ ترتيبها ٩٠

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الحزب ٦٠ لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١ وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢ وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ
٣ لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤ أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ
أَحَدٞ ٥ يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦ أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ
٧ أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨ وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩ وَهَدَيۡنَٰهُ
ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠ فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢
فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣ أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٤ يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ
١٥ أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٦ ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ
بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٨



(23) Guyyaa san keessa Jahannam lugaama kuma qabduun, lugaama hundaa waliin maleykota kuma torbaatam kan ishee shorroysantu jiru. Guyyaa sana keessa waan karaa Rabbii keessatti daangaa darbe yaadata. Guyyaa sana keessa gorfamuun akkamitti isaaf taha? Guyyaan sun guyyaa mindaati malee guyyaa hojiitii miti.
(24) Cimina sheenaa irraa ni jedha: odoon dalagaa gaarii jiruu kiyya tan Aakhiraa, jiruu dhugaa taateef dabarfadhee.
(25) Akka Rabbiin guyyaa san nama adabutti nam tokko nama hin adabu. Adabbiin Rabbii cimaafi itti fufaa waan taheef.
(26) Akka Rabbiin sansalata keessatti nama hidhuttis nama tokko nama hidhuu hin dandayu. Rabbiin hogga galata kaafirootaa dubbate mindaa Mu'uminootas dubbatuuf akkana jedhe:
(27) Lubbuu mu'uminaa bakka du'aatiifi Guyyaa Qiyaamas ni jedhamaan: yaa lubbuu gara iimaanaafi hojii bareedduutti tasgabboftuu taate.
(28) Mindaa gurguddaa Rabbirraa argattetti gammadduu tahaa gara Gooftaa keetii deebi'i. hojii gaarii keetiinis Isa biratti jaallatamtuu tahii deebi'i.
(29) Garee gabroota kiyya gaggaarii keessa seeni.
(30) Isaanii waliin jannataan isaaniif qopheesse seeni.

## BOQONNAA AL-BALAD
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
kufriifi adabbitti rakkatuu, gara rahmataafi iimaanaa biyya lamaan keessatti ol-bahuun haala namaa qoqqooduun dubbachuudha

**Ibsa suurattii:**
(1) Rabbiin biyya kabajamaa Makkaan kakate,
(2) Yaa Ergamichaa! wanti ati ishee keessatti hojjattu siif halaali; nama ajjeechaa haqa godhatu ajjeesuufi kan booji'amuu haqa godhatus boojihuun siif halaali.
(3) Rabbiin, abbaa namaatiifi ilmaan inni horeen kakate,
(4) Dhugumatti ilma namaa rakkoo inni Addunyaa keessatti dhandhamuun, rakkoofi gadadoo keessatti uumne.
(5) Ilmi namaa hogga yakka raawwate, odoo Rabbii isa uume tahellee tokko isa hin dandayuudha yaadaa?
(6) Ni jedha: qabeenya hedduu gariin isaa garii irratti kuufameen baase.
(7) Inni waan baaseen dhaadatu kun Rabbiin isa arguu dhabuu yaadaa? Horii isaa keessatti isa qoratuu dhabuu; eessaa akka argate? Eessatti akka baase?
(8) Ija arguun lama isaaf hin taasifnee?
(9) Arrabaafi hidhii lama kan ittiin haasawu hin gooneefii?
(10) Karaa toltuufi dharaa isatti hin beeksifnee? (11) Innis waan barbaadamaa ittiin tabba jannata irraa isa hanbiftu ceehee ishee tarkaanfatuuniidha. (12) Yaa Ergamichaa! Tabba jannata seenuuf ishee ceehuu qabu san maaltu si beeksise? (13) Isheen gabra dhiiras tahee dubaras bilisoomsuudha. (14) Yookiin guyyaa beelti argamtee nyaata argachuun xiqqate keessa nyaachisuudha, (15) Daa'ima abbaa qabne kan firummaan jidduu jiru. (16) Yookiin hiyyeessa homaa hin qabne. (17) Ergasii warra Rabbitti amanee gariin isaanii gariif ibaadaa irratti obsuufi yakkaa irraa of qabuu akkasumas balaa irratti obsuu waliif dhaaman irraa maaliif hin tahin? Ammas warra gabroota Rabbiitif rahmata godhuu gariin isaanii gariif dhaame irraa maaliif hin tahin? (18) Warri amaloota kanaan ibsaman, isaan warra mirgaati.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
- Gabra bilisoomsuun, hogga rakkoo beelawaa nyaachisuun, Rabbitti amanuun, obsuufi rahmata waliif dhaamuun sababa jannata seenuuti.
- Makka guyyaa irraa yeroo tokko hayyamamuuf jiraachu himuun mallattoo nabiyyummaa irrayi.
- Rabbiin karaa gabrummaa dhiphisee karaa bilisummaa ballisuuf birmadoomsuu wanta Isattiin dhiyaataniifi kaffaaraa yakkaa godhe.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩ عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠

سُورَةُ الشَّمْسِ — ترتيبها ٩١ — آياتها ١٥

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ١ وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢ وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا
٣ وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ٤ وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥ وَٱلۡأَرۡضِ
وَمَا طَحَىٰهَا ٦ وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧ فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا
وَتَقۡوَىٰهَا ٨ قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩ وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا
١٠ كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ١١ إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢ فَقَالَ لَهُمۡ
رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣ فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ
عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤ وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥

سُورَةُ اللَّيْلِ — ترتيبها ٩٢ — آياتها ٢١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ١ وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٢ وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣
إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٤ فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٥ وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٦
فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٧ وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨ وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩



(19) Warri keeyyattoota Ergamaa keenya irratti buufametti kafaran isaan warra bitaati.
(20) Guyyaa Qiyaamaa ibidda isaan irratti cufamtuu taate keessatti adabamu.

## BOQONNAA ASHAMS

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

lubbuu qulqulleessuufi yakka irraa dhorguuf mallattoolee dandeettii Rabbii, tola Isaa kan moggaa dachee, lubbuufi haala ishee keessa jiran mul'isuu irratti xiyyeeffatti

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin biiftuun kakate, ammas yeroo kallattii bahaatiin bahuu booda ol kaates ni kakateen.
(2) Ji'a erga biiftuun lixxee faana ishee deemuunis kakate. (3) Guyyaa hogga inni waan dachii gubbaa jiru ifa isaatiin saaxil godheenis kakateera. (4) Halkan hogga fuula dachii hagooguun dukkaneesseenis ni kakate. (5) Samiifi ijaarsa jabaa isheetiinis kakate. (6) Dacheefi akka namoonni irra jiraatuuf ballifamuu isheetiinis kakateera. (7) Lubbuu hundaan kakate, Rabbiin sirreessee ishee uumuudhaanis kakateera. (8) Odoo hin baratin, akka irraa fagaattuf hamtuu ishee hubachiise, akka hojjattuuf immoo waan gaarii tahes hubachiiseera. (9) Dhugumatti namani waan caalaa tahe ishee qabsiisee fokkataa irraa ishee duwwaa godhuun qulqulleesse, waan barbaadu milkaaweera. (10) Dhugumatti namni lubbuu isaa diliifi yakka keessa fageessuun xureesse hoongaweera. Rabbii hoongoo nama lubbuu isaa xureessee dilii keessa dhokse hogga dubbate, Samuud fakkeenya waan sanii godhee dubbatuun ni jedhe: (11) Samuud sababa diliifi yakka raawwatuun daangaa dabarteef Nabiyyicha ishee Saalih kijibsiifte. (12) Yeroo irra jallaan isaanii erga ummanni isa afeeree booda lafaa ka'e, (13) Ergamaan Rabbii Saalih isaaniin ni jedhe: gaala Rabbiitiifi dabaree guyyaa dhugaatii ishees dhiisaa, hamtuun ishee maqaa hin dhawinaa. (14) Waa'ee gaalattii keessatti ergamaa isaanii ni sobsiisan. Achumaan hoongawaan isaanii wan inni dalage isaaniis jaallatuun ishee ajjeese. Isaan hunduu dilaa'uu keessatti shariikkan waan tahaniif Rabbiin adabbi isaa itti hagooge; yakka isaaniitiif lallabbiin lafa irraa balleesse. Addabbii ittiin isaan balleesse keessatti isaan walqixxeesse. (15) Adabbii irraa waan isaan barbadeesseen, odoo booddee isaa hin sodaatin isaanitti hojjate.

## BOQONNAA AL-LAYL

- Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

wal caaluu Mu'uminootaafi kaafirootaa mul'isuuf raajiiwwan, lubbuufi hojiin ishees akka wal dhabu ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Rabbiin yeroo halkan dukkana isaatiin waan samiifi dachii jidduu hagoogeen kakate, (2) Guyyas hogga inni saaxil tahee mul'ate kakateen. (3) Gosoota uumama Isaa lamaan: dhaltuufi kormaan kakate, (4) Yaa namootaa! Dhugumatti hojiin keessan wal dhaba; kan gaariin sababa jannata seenuu isaaf taatuufi kan hamtuun sababa ibidda galuu taatuufis ni jira. (5) Namni wanta kennuun dirqama isatti tahe kenne; zakaa, qallabaafi kafaltii yakkas tahee, waan Rabbirraa dhorge kan eeggate, (6) Bakka bu'aa Rabbiin isaaf waadaa godhe kan dhugoomse, (7) Hojii gaariifi karaa Rabbii keessatti kennus isa irratti laaffifna. (8) Namni horii isaa qorqoduun dirqama kennuun isa irra jiru odoo hin kennin horii isaatiin Rabbirraa duroome; tola Rabbii irraa odoo homaa hin kadhatin hafe, (9) Bakka bu'aafi mindaa horii karaa Rabbii keessatti baasuu irratti Rabbiin isaaf waadaa seene kijibsiise,

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Barbaachisummaa lubbuu qulqulleessuu.
- Warri yakka irratti waliif gargaaran yakka keessatti waluma qixa.
- Yakki sababa adabbii Addunyaati.
- Hunduu waan isaaf uumameetu laaffifamaaf; isaan irraa qajeelaan jira, dilaawaanis ni jira.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠ وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١ إِنَّ عَلَيۡنَا
لَلۡهُدَىٰ ١٢ وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣ فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٤
لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٥ ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦ وَسَيُجَنَّبُهَا
ٱلۡأَتۡقَى ١٧ ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨ وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ
تُجۡزَىٰٓ ١٩ إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٠ وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢١

## سُورَةُ الضُّحَىٰ
آياتها ١١ — ترتيبها ٩٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلضُّحَىٰ ١ وَٱلَّيۡلِ إِذَا سَجَىٰ ٢ مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ٣
وَلَلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لَّكَ مِنَ ٱلۡأُولَىٰ ٤ وَلَسَوۡفَ يُعۡطِيكَ رَبُّكَ
فَتَرۡضَىٰٓ ٥ أَلَمۡ يَجِدۡكَ يَتِيمٗا فَـَٔاوَىٰ ٦ وَوَجَدَكَ ضَآلّٗا فَهَدَىٰ
٧ وَوَجَدَكَ عَآئِلٗا فَأَغۡنَىٰ ٨ فَأَمَّا ٱلۡيَتِيمَ فَلَا تَقۡهَرۡ ٩
وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنۡهَرۡ ١٠ وَأَمَّا بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثۡ ١١

## سُورَةُ الشَّرۡحِ
آياتها ٨ — ترتيبها ٩٤

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلَمۡ نَشۡرَحۡ لَكَ صَدۡرَكَ ١ وَوَضَعۡنَا عَنكَ وِزۡرَكَ ٢ نصف الحزب ٦٠



(10) Hojii hamtuu laaffifnee hojii toltuu isarratti jabeessina.
(11) Yeroo inni halaakamuun ibidda gale horiin isaa kan inni qorqodu homaa isa irraa hin deebisu.
(12) Dhugumatti karaa haqaa dhara irraa ifa baasuun nurratti jira.
(13) Jiruun Aakhiraatiifi jiruun Addunyaatis numaafi waan tateef isaan lamaan keessatti waan feene hojjanna; sun nuuf malee nama biraatif hin taane.
(14) Yaa namootaa! Yoo Rabbiin diddan ibidda shidamtuu taateen isin sodaachise.
(15) Hoo'a ibidda kanaa nama hoongawaa, kaafira tahe malee namni biroo hin dhandhamu.
(16) Isa waan Ergamaan dhufeen kijibsiisuun ajaja Rabbii fudhatuu irraa garagale malee.
(17) Akkaan Rabbiin sodaataan namaa Abuu Bakri ishee irraa fageeffamuuf jira.
(18) Inni dilii irraa qulquulleeffatuuf karaa toltuu keessatti qabeenya isaa kennu.
(19) Qabeenya isaa irraa wanta kennu godhii namni biroo isaaf godhe galata galchuuf odoo hin tahin,
(20) Qabeenya isaa irra waan kennu fuula Rabbii uumama Isaa irraa ol tahaa tahee malee kan hin feene.
(21) Mindaa gaarii Rabbiin isaaf kennu jaallatuuf jira.

## BOQONNAA ADDUHAA
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
isa booharsuuf/mukuu baasuufi Mu'uminootaaf galta galchuu yaadachiisu. Tika Rabbiin Nabiyyicha Isaatiif godheefi tola Inni wahyiin isatti oole dubbachuudha.

**Ibsa suuraattii:**
(1) Rabbiin jalqaba guyyaatiin kakate,
(2) Halkan hogga inni dukkane, namnis isa keessa sochoo'uu dhiiseen kakate,
(3) Yaa Ergamichaa! Rabbiin kee waa si hin dhiifne, akka mushrikoonni yeroo wahyiin adda dhaabbatte jadhanittis si hin jibbine.
(4) Biyya Aakhiraatu qananiin itti fufa qabu kan adda hin cinne waan ishee keessa jirtuuf Addunyaa irra siif caala.
(5) Hanga waan siifi ummata keetiif kenne jaallattutti mindaa gudda siif kennuu jira.
(6) Sii daa'ima abbaan kee irraa du'e argee sababa akaakoo keetiifi adeera/wasiila kee siif laaffisuutiin bakka qubsumaa sitti godhe.
(7) Kitaabaafi iimaanni waan tahe sii hin beekne si argeeti, san irraa waan ati hin beekin si barsiise.
(8) Hiyyeessa tahus si argeeti sooressa si taasise.
(9) Kanaafuu wajjin jireenya nama daa'imummatti abbaa dhabee hin balleessin, isas hin salphisin.
(10) Kadhataa haajamas hin loliniin. (11) Tola Rabbiin sitti oole galatomfadhu, ishees himi.

## BOQONNAA ASHARH
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
tola Rabbiin Nabiyyicha Isaa yaadaafi rakkoo isa irraa oofuun isaaf guute dubbachuudha.

**Ibsa suuraattii:**
(1) Dhugumatti Rabbiin qoma kee siif ballise, wahyii simatuu gara keetti jaallatamsiise. (2) Dilii sirraa buufneerra.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
- Sadarkaa Nabiyyichi Rabbii isaa biratti qabu, sadarkaan takkalleen itti hin dhiyaattu.
- Tola Rabbii galateeffatuun haqa Rabbiin gabricha Isaa irraa qabuudha. ● Warra lallaafoof rahmata godhuufi isaaniif laafuun dirqama.

ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهۡرَكَ ٣ وَرَفَعۡنَا لَكَ ذِكۡرَكَ ٤ فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٥
إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرٗا ٦ فَإِذَا فَرَغۡتَ فَٱنصَبۡ ٧ وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرۡغَب ٨

آياتها ٨ سُورَةُ التِّين ترتيبها ٩٥

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيۡتُونِ ١ وَطُورِ سِينِينَ ٢ وَهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٱلۡأَمِينِ ٣
لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِيٓ أَحۡسَنِ تَقۡوِيمٖ ٤ ثُمَّ رَدَدۡنَٰهُ أَسۡفَلَ سَٰفِلِينَ
٥ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٦
فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعۡدُ بِٱلدِّينِ ٧ أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَحۡكَمِ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨

آياتها ١٩ سُورَةُ العَلَق ترتيبها ٩٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱقۡرَأۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلَّذِي خَلَقَ ١ خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِنۡ عَلَقٍ ٢ ٱقۡرَأۡ
وَرَبُّكَ ٱلۡأَكۡرَمُ ٣ ٱلَّذِي عَلَّمَ بِٱلۡقَلَمِ ٤ عَلَّمَ ٱلۡإِنسَٰنَ
مَا لَمۡ يَعۡلَمۡ ٥ كَلَّآ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَيَطۡغَىٰٓ ٦ أَن رَّءَاهُ ٱسۡتَغۡنَىٰٓ
٧ إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجۡعَىٰٓ ٨ أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يَنۡهَىٰ ٩ عَبۡدًا
إِذَا صَلَّىٰٓ ١٠ أَرَءَيۡتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلۡهُدَىٰٓ ١١ أَوۡ أَمَرَ بِٱلتَّقۡوَىٰٓ ١٢



(3) Isa hanga dugda kee cabsuuf dhiyaatetti sitti ulfaate. (4) Dubbii teetis ol siif kaafne waan tahef azaanaafi iqaamaa keessatti wanta biroo keessattis kan dubbatamtu taateera. (5) Rakkinaafi gadadoo waliin laafinaafi ballinaatu jira. (6) Rakkoofi dhiphina wajjin laafinaafi ballinaatu jira tahuu hogga beekte rakkinni ummata keetii sitti hin ulfaatu, gara Rabbii yaamuu irraa si hin deebisu. (7) Hojii kee irraa hogga raawwatte, ibaadaa Rabbii keetiitti jabaadhu. (8) Hamileefi fedhii kee gara Rabbii qofa godhu.

## BOQONNAA ATTIIN

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
Ilmi namaa Diin isaatiin gatiifi caalmaya qaba. Yoo isa irraa duwwaa tahe gad aantummaafi salphina tahuu isaa dubbachuudha. Kanaafuu iddoo wahyiin itti bu'een kakate.

**Ibsa suurattii:** (1) Rabbiin Tiiniifi bakka inni itti biqiluun, Zeytuunaafi bakka inni itti margu, biyya Filisxiin kan Rabbiin Iisaa keessa ergeen kakate. (2) Gaara Siinaa kan isa biratti Nabiyyicha Isaa, Muusaan maqoo baheen kakate, (3) Makka biyya kabajamtuu kan namni achi seene nagaya tahu kan Muhammad (saw) isa keessa ergameen kakate, (4) Dhugumatti ilma namaa irra sirrii uumaafi ira caalaa fakkii keessatti argamsiifne. (5) Ergasii Addunyaa keessatti dullumaafi totorra'utti deebifna. Akkuma hogga uumama balleessee gara ibiddaatti deeme, qaama isaatiin hin fayyadamnetti hogga dulloomes hin fayyadamu. (6) Garuu warri Rabbitti amananii dalagaa gaggaarii hojjatan, yoo dulloomanillee waan uumama isaanii qulqulleessaniif mindaa itti fufaa isaan irraa hin dhaabbanne, jannataatu jiraaf. (7) Yaa namootaa! Eega mallattoolee dandeettii Rabbii gurguddoo argitee maaltu guyyaa mindaa kijibsiisuu irratti si kakaase? (8) Si Rabbiitu-Guyyaa Qiyaamaa guyyaa mindaa godhuun-irra murteessaa murteessitootaa hin tahini moo maaliifi? Rabbiin gabroota Isaa odoo kan toltuu hojjateef gaarii mindeessee kan hamtuu dalage immoo hamtuu isaatiin hin mindeessin, akkanumatti murtee malee dhiisuun ni yaadamaa?

## BOQONNAA AL-ALAQ

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
guutominni ilma namaa beekumsaafi wahyii gabrichi Rabbii waliin hariiroo qabaatuu irratti kakaaftu qabatee Isaaf gad godhachuu irratti kakaasuun argama. Hir'inni isaa immoo waan san faallessuudhaan taha.

**Ibsa suurattii:** (1) Yaa Ergamichaa! Maqaa Rabbii kee kan uumama hunda uumeen eegalaa tahii, waan gara keetti Rabbiin wahyii godhe qara'i. (2) Ilma namaa erga copha bishaan hormaataa turee kutaa dhiiga gogee irraa uume. (3) Yaa Ergamichaa! Waan Rabbiin wahyii sitti godhu qara'i. Gooftaan kee arjaa arjummaa Isaatti arjaan tokkolleen hin dhiyaanne; inni arjummaafi tola heddummaataadha. (4) Isa qalamaan barreessuu barsiiseedha. (5) Ilma namaa waan hin beekne barsiiseera. (6) Dhugumaan namni jallaan akka Abuu Jahal daangaa Rabbii qaaruu keessatti daangaa darba, (7) Sababa sadarkaafi qabeenya isa bira jiruutiif duroomuu yoo of arge. (8) Yaa Ergamichaa! Guyyaa Qiyaamaa deebiin gara Rabbii waan taheef hundayyuu waan inni haqa godhateen mindeessa. (9) Hojii Abii Jahal hojjate, gabricha dhorguu san irra waan nama dinqisiisu argitee? (10) Garbicha keenya Muhammad (saw) hogga inni Ka'abaa biratti sagadu kan dhorgu, (11) Yoo inni dhorgamu kun qajeelloofi beekumsa Gooftaa isaa irraa tahe irra kan jiru yoo tahe naaf himi? (12) Yookiin namoota Rabbiin sodatti kan ajaju yoo tahe, namni dalagaan isaa kana tahe ni dhorgamaa?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jaalalti Rabbii wanta barbaadamu hundaa oli.
- Barbaachisummaa dubbisuufi barreessuun Islaamummaa keessatti qabu.
- Durumti hogga boonuufi haqa irraa fagaatutti nama geesse hamaadha.
- Toltuu dalaguu irraa nama dhorguun amaloota kaafirootaa keessaa isa tokkoodha.
- Diliin kan duugda Ergamaatuu kutte, uumama biroo yoo tahe maal jetta?

أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ١٣ أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ١٤ كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ
لَنَسْفَعًۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ١٥ نَاصِيَةٍ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ١٦ فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ١٧
سَجدة سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ١٨ كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ١٩

سُورَةُ القَدْرِ — آياتها ٥ — ترتيبها ٩٧

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةِ ٱلْقَدْرِ ١ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ ٢
لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْرٍ ٣ تَنَزَّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا
بِإِذْنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمْرٍ ٤ سَلَٰمٌ هِىَ حَتَّىٰ مَطْلَعِ ٱلْفَجْرِ ٥

سُورَةُ البَيِّنَةِ — آياتها ٨ — ترتيبها ٩٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَمْ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْمُشْرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ
تَأْتِيَهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ١ رَسُولٌ مِّنَ ٱللَّهِ يَتْلُوا۟ صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ٢ فِيهَا كُتُبٌ
قَيِّمَةٌ ٣ وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ
ٱلْبَيِّنَةُ ٤ وَمَآ أُمِرُوٓا۟ إِلَّا لِيَعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ
حُنَفَآءَ وَيُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلْقَيِّمَةِ ٥



(13) Inni dhorgu kun waan Ergamaan dhufeen sobsiisee yoo irraa garagalellee, Rabbiin hin sodaatuu? (14) Inni gabricha sagaduu dhorgu kun Rabbiin waan inni hojjatu ni argaa, homaa Isa irraa akka hin dhokanne hin beekuu? (15) Dubbiin akka wallaalaan kun fakkeessuu miti. Gabricha keenya rakkisuufi sobsiisuu irraa yoo dhorgamuu baate, sammuu mataa isaa qabnee gara ibiddatti butamaa tahuun isa qabna. (16) Abbaan sammuu sanii jecha keessatti kijibaadha, hojii keessattis dogongoraadha. (17) Hogga sammuun isaa qabamee gara ibiddaa oofamu, akka isa baraaraniif hiriyootaafi warra waliin taa'uu turan gargaarsifataa tahee haa yaammatuu. (18) Nutis maleykota irraa waardiyyaa ibiddaa jajjaboo ajaja Rabbii hin faallessineefi waan itti ajajaman kan dalagan ni yaamna. Garee lamaan irraa kam akka jabaafi dandayaa akka tahe haa ilaaluu. (19) Dubbiin akka miidha raawwataan kun rakkoo sirra fiduu yaadee miti. Ajajaafi dhorgaa keessattis tole isa hin jedhin, Rabbiif sujuudi, waan gara Isaatti si dhiyeessituuf ibaadaan Isatti dhiyaadhu.

## BOQONNAA AL-QADR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

guddina halkan Qadrii, caalmaya isheetiifi waan ishee keessa buufame ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Dhugumatti Qur'aana bakka tokkotti gara samii addunyaatti, akkuma Nabiyyicha irratti halkan Qadrii kan ji'a Ramadaanaa irraa tahe keesa buusuu eegalletti buufneerra. (2) Yaa Nabiyyichaa! Toltuufi barakaa irraa waan halkan kana keessa jiru ni beektaa? (3) Halkan kun halkan toltuu guddoo of keessaa qabu waan taheef dhugoomsuufi Rabbirratti lakkaawwatuun nama ishee keessa dhaabbateef isheen ji'a kuma caalti. (4) Hayyama Rabbiitiin maleykotaafi Jibriilis amrii Rabbiin halkan san keessa murteesse kan akka rizqii yookiin du'aa, dhalachuu yookiin wantoota biroo kan Rabbiin qaddaru irraa taheen bu'an. (5) Halkan barakeeffamtuun tun guutuun ishee jalqaba irraa hanga Fajriin bahuun halkan xumuramutti hundi ishee toltuudha.

## BOQONNAA AL-BAYYINAH

- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

sadarkaa ergaan Ergamaa qabdu, ifa tahuu isheetiifi guutomina ishees himuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yahuudota, Kiristaanotaafi mushrikoota irraa warri kafaran hanga ragaan ifa taheefi mallattoon mul'attuu taate isaanitti dhuftutti kufrii irratti walitti qabamuufi wal tahuu isaanii gad hin dhiisan. (2) Ragaan ifa tahe kun Ergamaa Rabbiin biraa tahe kan xalaayaa qulqulluu warra qulqulluu malee namni biroo hin tuqne qara'uun Rabbiin isa ergeedha. (3) Xalayaalee san keessa seenaa dhugaatiifi murtii sirrii tan namoota gara waan gariifi qajeelfamni isaanii keessa jirutti qajeelchituutu jira. (4) Yahuudonni Tawraat kennamaniifi Kiristaanonni Injiil kennaman, erga Rabbiin Nabiyyicha Isaa gara isaaniitti ergee malee wal hin dhabne; isaan irraa namni Islaamawe ni jira, isaan irraa namni dhugaa tahuu Nabiyyicha isaa beekuu waliin kufrii isaa itti fufes ni jira. (5) Yaahuudaafi Kiristaanota Qur'aana kana keessatti Rabbiin qofa gabbaruu, shirkii irraa fagaatuu, salaata sagaduufi zakaa kennatuu kitaaba isaanii keessatti itti ajajamanitti ajajamnaan diduun badiifi diddaa isaanii argisiisa. wanti itti ajajaman Diin sirrii kan dabni keessa hin jirreedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Halkanoowwan waggaa hunda irra halkan Qadriitu caalaadha.
- Ibaadaa Rabbiif qulqulleessuun ulaagaalee fudhatama qabaatuu isheeti.
- Kaafiroonni irra jalloo uumamaati, mu'uminoonni immoo irra qajeeloo uumamaati.
- Sharii'aan hundi bu'uroota(aqiidaa) keessatti walii galuun fudhatama qabaatuu ergaati argisiisa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧ جَزَآؤُهُمۡ
عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ رَبَّهُۥ ٨

ترتيبها ٩٩ — سُورَةُ الزَّلۡزَلَةِ — آياتها ٨

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ١ وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ٢ وَقَالَ
ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ٣ يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ٤ بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا
٥ يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦ فَمَن يَعۡمَلۡ
مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ٧ وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ٨

ترتيبها ١٠٠ — سُورَةُ العَادِيَاتِ — آياتها ١١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ١ فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ٢ فَٱلۡمُغِيرَٰتِ
صُبۡحٗا ٣ فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤ فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥



(6) Yaahuudota, Kiristaanotaafi mushrikoota irraa warri kafaran Guyyaa Qiyaamaa jahannam keessa hoggayyu jiraatu. Isaan sun waan Rabbitti kafaranii Ergamaa Isaa sobsiisaniif irra jalloo uumamaati.
(7) Warri Rabbitti amananii dalagaa gaarii hojjatan isaan irra caaloo uumamaati.
(8) Mindaan isaanii Rabbiin biratti jannata gamooleefi mukkeen ishee jala laggeen yaa'an keessa hoggayyu jiraatuudha. Waan amananii ajaja Isaa fudhataniif Rabbiin isaan irraa jalateera. Rahmata Isaa irraa waan argatan isaaniis Rabbirraa jaallataniiru. Rahmata kana nama Rabbiin sodaatee ajaja Isaa fudhatee dhorgaa Isaa irraa fagaateetu seena.

## BOQONNAA AZZAL-ZALAH
- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
qalbii dhugoomsuu dagatte qormaata cimaan muddamsiisuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Yeroo dacheen sochii cimaa Guyyaa Qiyaamaa isheetti dhufu sochoosifamte.
(2) Yeroo warra du'eefi wantoota biroos garaa ishee keessaa baafte.
(3) Hogga namni dhama'ee jedhe: dacheen maal taatee sochootee raafamti?
(4) Guyyaa guddaa san keessa dacheen toltuufi hamtuu ishee gubbatti hojjatamte himti.
(5) Rabbiitu ishee beksisee ajaje.
(6) Guyyaa guddaa dacheen keessa sochootu san namoonni iddoo qormaataaf dhaabbatan irraa gara dalagaa Addunyatti hojjatan ilaaluuf bahu.
(7) Namni madaala mixii xiqqoollee hojii toltuu dalage fuul-dura isaatti isa ni arga.
(8) Madaaluma ishee namni dalagaa hamtuu dalages akkasuma isa ni arga.

## BOQONNAA AL-AADIYAAT
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
amaloota ilmi namaa Addunyatti yaadda'uu keessatti qabu, booddee isaa yaadachiisuufi adeemsa isaa sirrii irratti kakaasuuf ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Rabbiin faradoo gulufuun ishee cimaa tahuu irraa kan ka'een hanga hafuura isheetiif sagaleen dhagayamutti guluftuu taateen kakate,
(2) Ammas faradoo kottee isheetiin hogga dhagaa tuqxe, itti bu'uun ishee jabaa tahuu irraa ibidda qabsiiftuunis kakate,
(3) Ammas faradoo yeroo ganamaa diina weerartuu taateenis kakateera.
(4) Gulufuu isaaniitiin kan dhukkee/quttoo kaasan.
(5) Komaandota isheetiin kan garee diinaa of jidduu godhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
- Rabbiin sodaan sababa Rabbiin gabricha Isaa irraa ittiin jaalatuudha.
- Dacheen hojii ilmaan Aadam irratti ragaa baati.

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦ وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧ وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ
ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨ ۞ أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩
وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ١٠ إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ١١

سُورَةُ القَارِعَةِ — آياتها ١١ — ترتيبها ١٠١

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡقَارِعَةُ ١ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٢ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣ يَوۡمَ
يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٤ وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ
كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ٥ فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٦ فَهُوَ فِي
عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٧ وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٨ فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ
٩ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ١٠ نَارٌ حَامِيَةُۢ ١١

سُورَةُ التَّكَاثُرِ — آياتها ٨ — ترتيبها ١٠٢

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١ حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ٢ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣ ثُمَّ
كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤ كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ٥ لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ٦
ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ٧ ثُمَّ لَتُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨



(6) Dhugumatti ilmi namaa toltuu Rabbiin isaa isa irraa barbaadu dhorgataadha.
(7) Toltuu dhorgatuu isaa irratti ragaadha, waan mul'ataa taheef mormuu hin dandayu.
(8) Inni waan qabeenya baay'ee jaallatuuf qorqodaadha.
(9) Ilmi namaa kan jiruu Addunyaatiin sobame kun gaafa Rabbiin warra du'e irraa waan qabrii keessa jiru kaasee qormaataafi mindaaf isaan baase dubbiin akka inni yaaduu tahuu dhabuu hin beekuu?
(10) Niyyaa, yaadaafi wanti biroos kan qalbii keessa jiru ni mul'ifama.
(11) Dhugumatti Rabbiin isaanii guyyaa san keessa isaan beekaadha; amrii gabroota Isaa irraa homaa Isa hin dhokatu, waan san irratti isaan mindeessa.

## BOQONNAA AL-QAARI'AH

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
rakkoo Qiyaamaa irra fiduun qalbii dhawuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Qiyaamaa guddina rakkoo isheetiin qalbii namootaa dhooftu,
(2) Qiyaamaan guddina rakkoo ishee keessaatiin qalbii namootaa dhooftu kun maali?
(3) Yaa Ergamichaa! Qiyaamaa guddina rakkoo ishee keessaatiin qalbii namootaa dhooftu kun waan taate maaltu si beeksise?! Isheen Guyyaa Qiyaamaati.
(4) Guyyaa qalbii namootaa dhooftu akka billaacha asiifi achi faca'ee fakkaatu.
(5) Gaarris salphina deemichaafi sochii ishee keessatti akka suufa adda diigamee taati.
(6) Namni hojiin isaa gaariin, dalagaa isaa hamtuu caalte,
(7) Inni jiruu jaalatamtuu, jannata keessaati argata.
(8) Namni dalagaan isaa hamtuun, hojii isaa gaarii caalte,
(9) Guyyaa Qiyaamaa bakki qubsuma isaa jahannami.
(10) Yaa Ergamichaa! Waan isheen taate maaltu si beeksise?
(11) Isheen ibidda hoo'inaan jabduu taateedha.

## BOQONNAA ATTAKAASUR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
warra Addunyaan shaakalame du'aafi qormaata Aakhiraa yaadachiisuudha.

**Ibsa suurattii:**
(1) Yaa namootaa! Qabeenyaafi ilmaaniin dhaadachuun ibaadaa Rabbii irraa isin shaakaleera,
(2) Hanga duutanii qabroota keessan galtanitti.
(3) Ibaadaa Rabbii irraa isheen dhaadachuun isin shaakaluun isiniif hin fakkaatu. Booddee shaakalamuu sanii beekuuf jirtu. (4) Ergasiis booddee isaa beekuuf jirtu. (5) Dhugumatti odoo gara Rabbii kaafamuufi hojii keessan irratti galata isiniif galchuun jiraachuu dhugaan beektanii horiifi ilmaaniin dhaadachuun hin shaakalamtan. (6) Rabbiin kakadhe! Guyyaa Qiyaamaa ibidda arguuf jirtu. (7) Ergasiis arguu dhugaa kan shakkii hin qabne ishee arguuf jirtu. (8) Ergasiis Rabbiin guyyaa san keessatti fayyaa, durummaafi waan biroo kan isin irratti tola oole irraa isin gaafatuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**
- Qabeenyaafi ilmaaniin walitti dhaadachuun hamaadha.
- Qabriin bakka dhaqanii daddaffiin isa irraa namoonni gara biyya Aakhiraa deemaniidha.
- Guyyaa Qiyaamaa namoonni qananii Rabbiin Addunyaa irratti tola itti oole irraa ni gaafatamu.
- Ilmi namaa jaalala horii irratti uumame.


سُورَةُ الفِيلِ سُورَةُ الهُمَزَةِ سُورَةُ العَصۡرِ ٦٠١ الجُزۡءُ الثَّلَاثُونَ

سُورَةُ العَصۡرِ

ترتيبها ١٠٣ — آياتها ٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡعَصۡرِ ١ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَفِي خُسۡرٍ ٢ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡحَقِّ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ ٣

سُورَةُ الهُمَزَةِ

ترتيبها ١٠٤ — آياتها ٩

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَيۡلٞ لِّكُلِّ هُمَزَةٖ لُّمَزَةٍ ١ ٱلَّذِي جَمَعَ مَالٗا وَعَدَّدَهُۥ ٢
يَحۡسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخۡلَدَهُۥ ٣ كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤
وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥ نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦ ٱلَّتِي تَطَّلِعُ
عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧ إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨ فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

سُورَةُ الفِيلِ

ترتيبها ١٠٥ — آياتها ٥

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١ أَلَمۡ يَجۡعَلۡ
كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢ وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣
تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤ فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

AL-ASR - AL-HUMAZAH - AL-FIIL 601 JUZ 30

## BOQONNAA AL-ASR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
jireenya addunyaa keessatti maalummaa bu'aafi hoongoo ibsuudha. akkasumas barbaachisummaa yeroo ilmi namaa keessa jiraatuu ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**
1 Rabbiin yeroo Asriitiin kakatee,
2 Dhugumatti ilmi namaa hir'inaafi halaaka keessa jira.
3 Warra Rabbiifi ergamoota isaatti amananii dalagaa gaarii hojjattan kan gariin isaanii gariif dhugaafi dhugaa irratti obsuu dhaame malee. Kanaafuu warri amaloota kanaan ibsaman jiruu isaanii Addunyaafi Aakhiraa keessatti nagaya bahoodha.

## BOQONNAA AL-HUMAZAH

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
warreen of tuultota amantiifi warra amantti qishnaa godhan akeekkachiisuudha.

**Ibsa suurattii:**
1 Namticha namoota hamatuu heddummeessuufi isaan arrabsuuf, hoongoofi adabbiin cimaan qophaa'eera.
2 Inni kan yaanni isaa horii walitti qabee lakkaayuu malee yaada biroo hin qabneedha.
3 Qabeenya isaa kan walitti qabe santu du'a jalaa isa baasuun jiruu addunyaa keessatti isa hanbisuu kan yaadu.
4 Dubbiin akka wallaalaan kun fakkeessee miti. Ibidda Jahannam kan hoo'a cimina irraa waan keessatti darbame hunda caccabsitu keessatti darbamuuf jira.
5 Yaa Ergamichaa! Ibiddi waan keessatti darbame hunda caccabsitu kun maal akka tahe maaltu si beeksise?
6 Isheen ibidda Rabbii shidamtuudha.
7 Ishee qaamota namaa irraa gara qalbii isaanitti fullaatuu taateedha.
8 Isheen warra ishee keessatti adabamu irratti cufamtuudha.
9 Utubaalee diriirfamtuu dheertuu taateen, akka ishee irraa hin baaneef cufamtuudha.

## BOQONNAA AL-FIIL

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
dandeettii Rabbiin mana isaa kabajamaa tiksuu irratti qabu yaadachiisuufi tola isaa lakkaawwachuu mullisuudha.

**Ibsa suurattii:**
1 Yaa Ergamichaa! Akka Rabbiin kee Abrahaafi waraana isaa warra Arbaan duule, hogga isaan Ka'aabaa diiguu fedhan isaanitti hojjate hin beeknee?
2 Dhugumatti Rabbiin tooftaa fokkotaa ishee diiguuf tolfatan dhabama godhe waan taheef namoota Ka'aabaa irraa deebisuu hawwan san hin arganne. Ishee irraas homaa tokko hin tuqne.
3 Shinbirroo murna murnaan isaanitti dhuftu isaan irratti erge.
4 Dhagaa dhoqqee gogde irraa taheen isaan darbatti.
5 Achumaan Rabbiin akka baala midhaanii kan beeyladaan nyaattee irra deemte, isaan taasise.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoonni iimaana, hojii gaarii, dhugaa waliif dhaamuufi obsa waliif dhaamuu hin qabne hoongayaniiru.
- Namoota hamatuufi akkeessuun dhorgamaadha.
- Mana isaa kabajamaa Rabbiin tikseera. Inni kun nagaya Rabbiin mana saniif murteesseedha.

سُورَةُ قُرَيْشٍ — آياتها ٤ — ترتيبها ١٠٦

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لِإِيلَٰفِ قُرَيْشٍ ١ إِۦلَٰفِهِمْ رِحْلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيْفِ
٢ فَلْيَعْبُدُوا۟ رَبَّ هَٰذَا ٱلْبَيْتِ ٣ ٱلَّذِىٓ أَطْعَمَهُم
مِّن جُوعٍ وَءَامَنَهُم مِّنْ خَوْفٍۭ ٤

سُورَةُ المَاعُونِ — آياتها ٧ — ترتيبها ١٠٧

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ١ فَذَٰلِكَ ٱلَّذِى يَدُعُّ
ٱلْيَتِيمَ ٢ وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ٣ فَوَيْلٌ
لِّلْمُصَلِّينَ ٤ ٱلَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ
٥ ٱلَّذِينَ هُمْ يُرَآءُونَ ٦ وَيَمْنَعُونَ ٱلْمَاعُونَ ٧

سُورَةُ الكَوْثَرِ — آياتها ٣ — ترتيبها ١٠٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَعْطَيْنَٰكَ ٱلْكَوْثَرَ ١ فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنْحَرْ ٢
إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلْأَبْتَرُ ٣



## BOQONNAA QUREYSH

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

Qureeyshii irratti tola oole himatuufi waan san irratti maal hojjatuun isaan irratti dirqama akka tahe ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Aadaa qureeyshiifi barata isaaniitiif jecha,

(2) Ganna gara Yaman godaanuufi Bona immoo gara Shaam nagayaan akka godaananiif,

(3) Rabbii, Gooftaa mana kabajamaa kanaa qofa, isa godaansa kana isaaniif laaffise odoo humaa isatti hin qindeessine haa gabbaranii.

(4) Kabajaa harimaatiifi jiraattota isa keessaa guddisuu qalbii Arabootaa keessa kaayuun, isa beela irraa isaan nyaachise, sodaa irraas kan nagaya isaa godhe(haa gabbaranii).

## BOQONNAA AL-MAA'UUN

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

haalaafi amala warreen Diiniifi aakhiraa sobsiisanii irraa Mu'uminoota baqachiisuudha. Kaafirtoota irratti immoo fokkina haalaafi amala sanii ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Isa mindaa Guyyaa Qiyaamaa kijibsiisu beektee jirtaa?

(2) Inni sun isa humnaan ijoollee abbaa hin qabne dhimma isaanii irraa deebisuudha.

(3) Ofiifi namoota biroos hiyyeessa nyaachisuu irratti kan hin kakaafne.

(4) Warreen sagaduuf halaakaafi adabbiitu jira.

(5) Isaan sun sagada isaanii hanga yeroon ishee dhumtuttii yaada itti kennuu dhiisuun kan dagataniidha.

(6) Isaan sun sagadaafi hojii isaaniis Rabbiif odoo hin qulqulleessine nama argisiifatuuf hojjatu.

(7) Ammas wanta namoota birootiin gargaaruuf rakina hin qabne ni dhorgatu.

## BOQONNAA AL-KOWSAR

- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

Rabbiin Nabiyyicha irratti tola ooluufi warra isa jibbutti karaa cufuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti toltuu baay'ee kan akka laga Al-Kowsar Jannata keessatti argachuuf jirtu siif kennineerra.

(2) Kanaafuu godhii kana irratti isuma qofaaf sagaduufi mushrikoota Taabotatti dhiyaachuuf qalan faallessuuf Rabbiin qofaaf qaluudhaan shukrii Rabbii raawwadhu.

(3) Dhugumatti inni si jibbu, isumaatu toltuu hunda irraa citaadha, irraanfatamaadha, yoo dubbatamellee hamtuudhaan dubbatamuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nageenyi Islaamummaa keessatti bakka guddaa qaba.
- Argisiifatuun dhukkuboota qalbii keessaa isa tokko. Inni hojii ni balleessa.
- Nabiyyichi Rabbii isaa biratti kabajamaadha, Addunyaafi Aakhirattis isa tiksuufi caalchisuunis argamaadha.




سورة الكافرون

بسم الله الرحمن الرحيم

قل يا أيها الكافرون (١) لا أعبد ما تعبدون (٢)
ولا أنتم عابدون ما أعبد (٣) ولا أنا عابد ما عبدتم (٤)
ولا أنتم عابدون ما أعبد (٥) لكم دينكم ولي دين (٦)

سورة النصر

بسم الله الرحمن الرحيم

إذا جاء نصر الله والفتح (١) ورأيت الناس
يدخلون في دين الله أفواجا (٢) فسبح بحمد ربك
واستغفره إنه كان توابا (٣)

سورة المسد

بسم الله الرحمن الرحيم

تبت يدا أبي لهب وتب (١) ما أغنى عنه ماله وما كسب (٢)
سيصلى نارا ذات لهب (٣) وامرأته حمالة الحطب (٤)
في جيدها حبل من مسد (٥)



## BOQONNAA AL-KAAFIRUUN
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
tawhiidaafi ibaadaa of keessaa qabdi. Akkasumas shirkii irraa qulqullaa'us mirkaneessiti. Akkasumas garaagarummaa guutuu islaamummaafi shirkii gidduu jiru ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

1. Yaa Ergamichaa! Jedhiin: Yaa warra Rabbitti kafartan!
2. Ammaafi fuula duras Taabota irraa wanta isin gabbartan an hin gabbaru.
3. Isinis waan ani gabbaru Rabbii tokkicha gabbartootaa miti.
4. Ammas taabota irraa wanta isin gabbartan anis gabbaraa miti.
5. Ammas isan ani gabbaru, Rabbii tokkicha isinis gabbroo miti.
6. Amantiin ofii karaa godhattan Isiniif taatuudha. Diin Rabbiin ana irratti buuse anaafis tahaadha.

## BOQONNAA ANNASR
- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
booddi Islaamummaa tumsaafi injifannoo tahuu ibsuudha. Bakka sun argametti waan karaa godhamu ibsuudha. Akkasumas duuti Nabiyyichaa dhiyaachuttis ni akeekti.

**Ibsa suurattii:**

1. Yaa Ergamichaa! Rabbiin Diinii keetiif tumsuufi isa jabeessuun hogga argamte, injifannoon Makkaas gaafa dhufte,
2. Namootas garee gareen Islaamummatti seenuu hogga argite,
3. Sun mallattoo xumuramuuf dhiyaachuu dirqama ati ergamteef tahuu beekii. Tola siif tumsuufi injifannoo si gonfachiisuu irratti Rabbiin galatomfatuuf Gooftaa kee qulqulleessi. Araaramas Isarra barbaadi. Dhugumatti inni akkaan tawbaa gabroota Isaa qeebalaadha, isaaniifis araaramaadha.

## BOQONNAA AL-MASAD
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
Rabbitti kafaruu waliin gosummaafi taaytaan bu'aa hin qabdu.

**Ibsa suurattii:**

1. Harki lamaan adeera/wasiila Nabbiyyichaa, Abii Lahab Bin Abdil-Muxxalib sababa Nabiyyicha rakkiseef hojiin isaa duraa baduun kasaaramte, inni waan carraaqes hoongayeera.
2. Qabeenyyaafi horiin isaa maal isa irraa deebisan? Adabbii isa irraa hin deebifne, rahmatas isaaf hin fidne.
3. Guyyaa Qiyaamaa ibidda belbela/balala qabdu seenuun hoo'a ishee dhandhamuuf jira.
4. Ummu Jamiil, niitiin isaa tan qoree karaa Nabiyyichaa keessatti darbuun rakkiftus seenuuf teessi.
5. Morma isheetti funyoon jabduun dhawamuun gara ibiddaa oofamti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafirootaan adda bahuudha.
- Tola argatan galateeffatuudha.
- Suuraan Al-Masad mallattoo nabiyyumaa argisiifti. Sababni isas Abii Lahab kaafirummaa irratti du'uu murteessite waan taheef. Waggaa kudhan booda akkasuma irratti du'e.
- Nikaan kaafirootaa sirriidha.

## BOQONNAA AL- IKHLAAS
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
guutiinsaafi gabbaramuun kophaa bahuun Rabbiif tahaadha. Hir'ina irraa qulqullaa'uu Isaa ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

1 Yaa Ergamichaa! Inni Allaah kan gabbaramuun tokkichaa, akkasumas kan dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jirreedha.

2 Inni Gooftaa guutiinsaafi bareedina keessatti kan isa gitu hin jirre kan gooftummaan isatti xumuramtu kan uumamni hundi Isatti hirkatuudha.

3 Kan waan tokkollee hin dhalle, wanti tokkos kan Isa hin dhalin. Kanaafuu ilmoo hin qabu, abbas hin qabu.

4 Uumama Isaa keessaa fakkaataan Isaaf hin jiru.

## BOQONNAA AL-FALAQ
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
hamtuu mullattuu taate irraa Rabbiin of tiksuudha.

**Ibsa suurattii:**

1 Yaa Ergamichaa! Jedhi: 'Rabbii ganamaattin hirkadhee Isaan tikfama.

2 Hamtuu uumama nama rakkiftu irraa.

3 Hamtuu halkan keessa waan lafa deemuufi hattuu irraa Rabbittin hirkadha.

4 Hamtuu warra funyuu guduunfamaa keessatti tufuun sihrii godhan irraa Isaaniin tikfama.

5 Ammas hamtuu haasidaa, waan haasidummaan itti isa geysu hogga hojjate irraa Rabbiinin tikfama.



ترتيبها ١١٢ سُورَةُ الإِخۡلَاصِ آياتها ٤

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١ ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢ لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٣
وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدُۢ ٤

ترتيبها ١١٣ سُورَةُ الفَلَقِ آياتها ٥

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلۡفَلَقِ ١ مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢ وَمِن شَرِّ
غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣ وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِي ٱلۡعُقَدِ ٤
وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥

ترتيبها ١١٤ سُورَةُ النَّاسِ آياتها ٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١ مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢ إِلَٰهِ
ٱلنَّاسِ ٣ مِن شَرِّ ٱلۡوَسۡوَاسِ ٱلۡخَنَّاسِ ٤ ٱلَّذِي
يُوَسۡوِسُ فِي صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥
مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦



## BOQONNAA ANNAAS
- Isheen Makkatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**
hamtuu shayxaanaafi waswaasa isaa akkasumas hamtuu dhokattuu taate irraas Rabbiin of tiksuudha.

**Ibsa suurattii:**

1 Yaa Ergamichaa! Jedhi: 'Rabbii namootaattin hirkadhee Isaan tikfamuu barbaada.

2 Mootii namootaa kan isaan keessatti waan fedhe hojjatu; mootii Isa malee hin qaban.

3 Dhugaan gabbaramaa isaanii kan dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jirre.

4 Hamtuu shayxaana waswaasaa gara ilma namaatti hogga inni zikrii Rabbii irraa dagate fidee hogga inni Rabbiin zakkare irraa duubatti hafu irraa.

5 Waswaasa isaa gara qalbii namootaatti kan darbu.

6 Inni akkuma jinnii irraas argamu ilma namaa irraas ni jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sifa guutiinsaa Rabbiif mirkaneessuufi sifa hir'inaa immoo Rabbirraa dhabamsiisuudha.
- Sihriin akka jiru mirkaneessuufi karaa wal'aansa isaa ibsuudha.
- Wal'aansi waswaasaa zikrii Rabbiitiifi shayxaana irraa maganfatuun argama.